rivojlangan, tashqi ta'sirlarga hozirjavob. Besabab xohalab kulish mumkin, arzimagan narsaga qattiq jahlini chiqarish ko'zatiladi. His tuyg'uga beriluvchan. Tartib intizomli. Ekstravert. Odamlar bilan juda tez kirishadi, yangi odamlar, vaziyat, holatga tez ko'nikadi. Yig'lab turib, kulib yuborish holatlari ko'zatiladi. Tez ishga kerishadi va tez sovishi mumkin. Bir yunalishda uzoq ishlay olmaydi. Va'da berib ba'zida bajara olmasligi ham mumkin.

Xolerik – sust senzitivlik xususiyatiga ega bo'lib, juda faol va reaktivdir. Ko'pincha reaktivligi faollikdan ustun kelib, u betoqatlik, serzardalik va giperaktivlikni kutilmaganda portlovchi, qiziqqon, betoqatlikni namoyon qiladi. Sangvinikka qaraganda qo'zg'aluvchan, lekin ko'proq regid, qiziqishlari, intilishlari barqaror, xatti-harakatlarda qat'iylik mavjud bo'lsa-da, biroq diqqatni bir joyga to'plashda qiynalad, nutq sur'ati tez. Eguluvchan emas, kuchli qat'iylik, diqqatning kuchishida qiyinchiliklar mavjud. Yuqori tezlikda psixik tempga ega. Ekstravert. Qat'iy tez, insonlarga nisbatan intiluvchan.

Flegmatik – senzitivligi sust, his-tuyg'usi kam o'zgaruvchan, shunga ko'ra bunday shaxsni kuldirish, jaxlini chiqarish, kayfiyatini buzish qiyin bo'lib, ko'ngilsiz hodisa xavf-xatar haqidagi xabarga xotirjamlik bilan munosabatda bo'ladi. Vazmin, kam harakat, imo-ishorasi, mimikasi ko'zga yaqqol tashlanmasada, lekin serg'ayrat, ishchan, faol, chidamli, matonatlidir. Uning nutq va harakat sur'ati sust. Diqqatini sekinlik bilan to'playdi, rigid ko'rinishda bo'lib, diqqatni ko'chirishi qiyin kechadi. Introvertlashgan, kam gap, ichimdagini top toifasidan bo'lib, yangilikni qabul qilishi murakkab va tashqi taassurotlarga sustlik bilan javob beruvchandir. Kuchsiz mimikaga ega. Harakatlari ifodasiz. Ishchan. Faollik reaktivlikdan ustuvor. Sabr- bardoshli, o'z-o'zini boshqara oladi. Yangi ish, vaziyatga sekin ko'nikadi. Ish boshlasa qat'iy va bir yo'nalishda ish qiladi.

Melanxolik – senzitivligi yuksak, tortinchoq, g'ayratsiz, arazchan, xafaqon, jimgina yig'laydi, kam kuladi, qat'iyligi va mustaqilligi zaif, tez toliqadi, ishchan emas. Diqqati tez chalg'iydi, his-tuyg'usi sust o'zgaruvchan. Rigid va introvert. Yuqori senzitivlik, yuqori tuyg'uga beriluvchanlik. Uyatchan, tez xafa bo'ladi. Mimika va jestlar yaxshi namoyon bo'lmaydi. Sust faollik. O'z-o'ziga ishonch yo'q, arzimagan narsalardan tushkunlikka tushadi. G'ayratsiz qatiy emas. Psixik tempi sust. Introvertlik xususiyatiga ega.

Aslida odamlarni to'rtta tip buyicha taqsimlash mumkin emasligi tushunarli. Temperamentning turli-tumanligi to'g'risidagi masala fanda hali batafsil hal qilingan emas. Temperamentning nerv-fiziologik mexanizmini ilmiy asosda tushuntirib bergan kishi I.P.Pavlov bo'ldi. U o'z umrining ko'p qismini oliy nerv sistemasi faoliyatini o'rganishga bag'ishladi. Uning tadqiqotlari natijasida odamdagi individual farqlar asosida qo'zg'alish va tormozlanish o'rtasidagi vazminlik yotishi aniqlanadi. Nerv sistemasi kuchi tipning eng muhim ko'rsatkichdir. Nerv faoliyatining tipi

organizmning tabiiy xususiyatidir. U nasliydir, lekin butunlay o‘zgarmas hisoblanmaydi, u rivojlanishda va ma’lum darajada atrofdagi sharoit, muhit ta’siri tufayli o‘zgaradi.

Temperament tiplari xususiyatlarini mumkin qadar o‘quvchilar tarbiyasi va kasb tanlash jarayonida ham hisobga olish zarur.

**Foydalanilgan adabiyotlar.**

1. O.U.Avlayev, Sh.R.Samarova, S.R.Mirzayeva “Psixologiya nazariyasi va tarixi”. Darslik- Toshkent: “Yangi chirchiq book”,2022.

2. F.I.Xaydarova, N.I.Xalilova “Umumiy psixologiya”, darslik-Toshkent, “Innovatsiya-Ziyo”-2019.

3. https://search.app/?link=https%3A%2F%2Farxiv.uz%2Fuz%2Fdocuments%2Fslaydlar%2Fpsixologiya%2Ftemperament-11&utm_campaign=aga&utm_source=agsadl1%2Csh%2Fx%2Fgs%2Fm2%2F4

# TA'LIM VA BILIMLARNI O'ZLASHTIRISHNI BOSHQARISH MUAMMOLARI HAMDA IMKONIYATLARI.

Iskandarova Ruxshona Sherali qizi
*CHDPU Amaliy psixologiya 2-kurs 23/2-guruh talabasi*
ruxshonaiskandarova862@gmail.com

Ozodqulov Olimjon Bahodir o'g'li
*CHDPU Psixologiya kafedrasi o'qituvchisi*
olimjonozodqulov30@gmail.com

***Аннотация:*** *Эффективное управление системой образования стало основным фактором социально-экономического развития в современное время. В данной статье анализируются основные проблемы в процессе управления образованием и приобретением знаний (нехватка ресурсов, неравномерное применение цифровых технологий, нехватка квалифицированных кадров) и возможности их устранения (искусственный интеллект, платформы дистанционного обучения, инновационные педагогические методы). В исследовании на основе метода сравнительного анализа изучена научная литература, статистические данные и международный опыт. Результаты подчеркивают сложность образовательных проблем и важность технологических инноваций, политических реформ и международного сотрудничества как их решения. Завершается статья практическими рекомендациями, направленными на совершенствование управления образованием.*

***Ключевые слова:*** *менеджмент образования, приобретение знаний, цифровые технологии, педагогические инновации, управление ресурсами, образовательное неравенство, политические реформы.*

***Abstract:*** *Effective management of the educational system has become the main factor of socio-economic development in modern times. This article analyzes the main problems in the process of education management and knowledge acquisition (lack of resources, uneven application of digital technologies, lack of qualified personnel) and the possibilities of their elimination (artificial intelligence, distance learning platforms, innovative pedagogical methods). In the research, scientific literature, statistical data and international experiences were studied based on the method of comparative analysis. The results highlight the complexity of educational problems and the importance of technological innovations, political reforms, and international cooperation as solutions to them. The article ends with practical recommendations aimed at improving educational management.*

***Key words:*** *educational management, knowledge acquisition, digital technologies, pedagogical innovations, resource management, educational inequality, political reforms.*

## Kirish

Ta’lim-inson kapitalini shakllantiruvchi va jamiyat taraqqiyotini ta’minlovchi asosiy tizimdir. Biroq, global miqyosda ta’limni boshqarishda uchraydigan muammolar (masalan, qishloq va shahar maktablari o‘rtasidagi resurslar tafovuti, o‘qituvchilarning malaka darajasining pasligi, eskirgan o‘quv dasturlari) samaradorlikni keskin pasaytirmoqda. Ayni paytda, texnologiyalar rivoji va yangicha pedagogik yondashuvlar bu muammolarni bartaraf qilish uchun keng imkoniyatlar yaratmoqda. Maqolaning maqsadi-ta’lim boshqaruvi sohasidagi mavjud to‘siqlarni aniqlash va ularni raqamli innovatsiyalar, global tajribalar va siyosiy qarorlar orqali hal etish yo‘llarini ko‘rsatishdir.

Har qanday mamlakatning kuchi uning, fuqarolarining ma’naviy yetukligi, intellektual salohiyatga egaligi bilan belgilanadi. Fuqarolarning ma’naviy etukligi, intellektual salohiyati esa ta’lim tizimining mazmuni, shaxsning har tomonlama shakllanishi uchun xizmat qiluvchi moddiy va ma’naviy shart-sharoitlarning mavjudligi, jamiyatda qaror topgan ijtimoiy sog‘lom muhit darajasi, ijtimoiy munosabatlar mazmuni, shuningdek, aholining etnopsixologik xususiyatlari, axloqiy qarashlari va hayotiy e’tiqodlari asosida shakllantiriladi.

Ta’lim va tarbiya har qanday jamiyatning ajralmas tarkibiy qismi, madaniyatining ko‘rsatkichi va taraqqiyotining asosidir. U ijtimoiy tajriba, ma’naviy-axloqiy va madaniy an’analarning birligini va vorisiyligini hamda jamiyat rivojini ta’minlaydi. Ushbu dastur ta’lim va tarbiyani boshqarishning zamonaviy tizimi va uni boshqarishning asosiy tamoyillari, xususiyatlari Maktabgacha ta’lim tomonidan maktabgacha ta’limni boshqarishning maqsadi, vazifalari, maktabgacha ta’lim va tarbiyani boshqarishning vazifasi, boshqarish usullari, shakllari, tamoyillari, qonuniyatlari shuningdek, turli tipdagi maktabgacha ta’lim tashkilotlarini tashkil etishning prinsiplari va unga ilmiy-nazariy yondashuviga etibor qaratiladi.

## TADQIQOT MATERIALLARI VA METODOLOGIYASI

Shu nuqtai nazardan oliy ta’lim muassasalari rahbarlarida mediakompetentlikni rivojlantirish masalasini nazariy asoslarini o‘rganib amaliy takliflar ishlab chiqish dolzarblik kasb etadi. Ta’lim menejmentining paydo bo‘lishi va rivojlanish bosqichiga bir nazar tashlasak qadim tarixga egadir, ammo boshqaruv nazariyasi faqat 20-asr boshlarida rivojlana boshladi. “Management” inglizcha so‘zdan olinga bo‘lib o‘zbek tilida boshqaruvni tashkil qilish, rahbarlik qilish ma’nosida tarjima qilinadi. Umumiy rejada menejment boshqaruvni bildiradi, ya’ni u yoki bu faoliyat turini (tashkil etishni

va rahbarlik qilishni) iqtisodiy, moliyani va boshqa inson hayotidagi ishbilarmonlik sohasini tashkil qilish va boshqarishni bildiradi.

Amerika Qo'shma Shtatlarda 20-asrning boshlarida ilmiy boshqaruv maktablari evolyutsiyasi boshlangan qulay sharoitlar yuzaga keldi. Demokratik mamlakatda ulkan mehnat bozori paydo bo'ldi. Ta'limning mavjudligi ko'plab aqlli odamlarga fazilatlarini namoyon etishga yordam berdi. Rahbarlikning yangi usullari talab qilindi. 1911 yilda Frederik Teylorning "Printsiplar" kitobi, Bu yangi fan - etakchilik sohasida tadqiqotlar uchun asos yaratdi. Guruh ta'sirining odamlarning mehnatga bo'lgan munosabatini o'zgartirishi mumkinligini isbotladi. Menejer turli sohalar bo'yicha bilimlarga ega bo'lishi va amalda tasdiqlangan usullarni qo'llashi kerak. Maktab yirik sanoat ishlab chiqarishida hamma joyda paydo bo'ladigan bir qator muhim boshqaruv muammolarini hal qildi.

Menejmentda eng asosiy vazifa - bu odamlar bilan ishlashdir. Menejment haqidagi keltirilgan tavsiflar shundan dalolat beradiki, u boshqaruv ma'nosini bildira turib, ma'muriy buyruqbozlik iqtisodi boshqaruvdan tubdan farq qiladi. Bu farqlar quyidagicha: Birinchi farq - bu bozor iqtisodiyotiga taalluqli bo'lib, ma'muriy buyruqbozlik xo'jalikni reja asosida olib borish tizimi emasdir. Ikkinchi farq - birinchi farqdan kelib chiqadiki, ya'ni taraqqiy topgan davlatlarda menejment iqtisodiy boshqaruv usuli hisoblanadi. Uchinchi farq - menejmentni sotsialistik tizim boshqaruvidan farqini oxirgi to'rtta tavsifni birlashtirish asosida aniqlash mumkin. Uni "menejment - bu samarali boshqaruv fani va san'ati"dir deyish mumkin. Bunday boshqaruv bu kabi mehnat bilan shug'ullanuvchilarning yuqori malakasi, ya'ni menejerlar hisobiga, ularning bilimdonligi, faol ijodiy ishi, tashabbuskorligi, fikr yuritishining egiluvchanligi, taktik va strategik masalalarni echishdagi qobiliyati, odamlar bilan bevosita ishlay olishi hisobiga amalga oshadi. Oksford izohli lug'atida menejment tavsifi quyidagi oddiy so'z bilan ifodalangan. Unda "Menejment - bu ma'muriy ishni bajarishdagi alohida qobiliyat va bilimdonlikdir", - deyilgan.

## TADQIQOT NATIJALARI

Hozirgi davrda menejment - boshqaruviga qo'yiladigan turli talablarni, ya'ni ish usuliga, ishni olib bora olish qobiliyatiga, odamlar harakatini birgalikdagi faoliyatda to'g'ri yo'naltirish san'ati va fanga qo'yiladigan talablarni qattiq ma'muriy talabsiz belgilangan maqsadning bajarilishini o'zida aks ettiradi. Yuqoridagi sifatlarga qo'shimcha qilib, hozirgi zamon menejmenti taraqqiy topgan davlatlardagi 2 ta tavsifini ham keltirish o'rinlidir: 1-Menejerlik korpusining faoliyatini iste'molchi talabiga mos keladigan yuqori sifatli mahsulot olishga yo'naltirilganligi (menejmentda marketing yondashuvi). 2-Menejer ishini tashkilot jamoa a'zolarining faravonligini oshirishga yo'naltirilganligi (boshqaruv faoliyatini insonparvarligi). Pirovard natijada "Menejment" termini yana bitta, aniqrog'i ikkita keng tarqalgan ma'noga ega. U ko'proq to'plash ma'nosida, barcha tashkilot menejerlar jamoasini yoki oliy menejerlar

korpusini belgilashda ishlatiladi. Bu kabi ma’nolarda “Menejer” so‘zi odatda 2 xil faoliyatni: boshqaruvchilar (menejerlar) va ishlab chiqaruvchilar (ishchilar) orasida ma’lum qarama-qarshilik ko‘zda tutilganda qo‘llaniladi.

Ta’limni boshqarish qonuniyatlari boshqaruv jarayonida turli elementlar va hodisalarning ob’ektiv ravishda mavjud bo‘lgan, takrorlanuvchi o‘zaro aloqalarini aks ettiradi. Ular umumiy va xususiyga bo‘linadi. Umumiy qonuniyatlar boshqaruvning barcha tizimlariga xos bo‘lsa, xususiylari ayrim ta’lim tashkilotlari va muassasalarining amal qilishi bilan bog‘liq. Quyidagilarni boshqaruvning umumiy qonuniyatlari sirasiga kiritish mumkin: ustuvor samaradorlik va ongli rejali boshqarish; boshqaradigan va boshqariladigan tizimlarning, boshqarish sub’ekti va ob’ektining o‘zaro munosabati, boshqaruvda mehnat taqsimoti va kooperatsiyasi jarayonlarini kuchaytirish. Ushbu qonuniyatlarni ko‘rib chiqamiz.

Ta’limni ongli boshqarishning ustuvor samaradorligi qonuniydir, chunki unda kechayotgan jarayonlarni rejali boshqarish tizimi amalda ushbu jarayonlarni beixtiyor tartibga soladigan boshqarish tizimlaridan samaraliroqdir. Hozirgi ta’limda boshqarishning barcha darajalarida dasturiy-maqsadli yondashuv, tizimli yondashuv va tahlil keng qo‘llanilayotganligi buning dalilidir. Boshqaradigan va boshqariladigan tizimlar, boshqarish sub’ekti va ob’ektining o‘zaro munosabati qonuniyat ekanligi boshqaruv sohasining boshqaruv ob’ekti talablariga muvofiqligini bildiradi. Chunonchi, iqtisodiyotni rivojlantirishda 90-yillarning o‘rtalaridan ko‘zga tashlangan siljishlar mamlakatimizda butun boshqaruv apparatini muayyan o‘zgartirishni talab qildi, bu hol 1997 yildan boshlangan ta’lim va kadrlar tayyorlashdagi islohotlar majmuida o‘z ifodasini topdi. Natijada ta’lim va uni boshqarish tizimi ijtimoiy-iqtisodiy, siyosiy o‘zgarishlar, fan-texnika taraqqiyoti talablariga mos tushgan holda barqaror rivojlanish tamoyilini kasb etdi. Boshqaruvda mehnat taqsimoti va kooperatsiyalash jarayonlarining kuchayishini ham ta’limni boshqarishning umumiy qonuniyatlariga kiritish mumkin. Qonuniyat, birinchidan, boshqaruvda mehnatning bundan keyin ham gorizontal va vertikal taqsimotini aks ettiradi, bu hol boshqaruvning rivojlanganligi, boshqariladigan tizimlar ko‘lami kengayganligi, yangi funksiyalar va faoliyat turlari paydo bo‘lganligi bilan bog’liqdir. Ikkinchidan, mehnat taqsimoti uning muvofiqlashtirilishini, ya’ni boshqaruv mehnatini kooperatsiyalashda o‘z ifodasini topadigan boshqaruv sub’ektlari ishi muvofiqlashtirilishini taqozo qiladi.

## Munozara

Agar umumiy qonuniyatlar umuman boshqaruvga xos bo‘lsa, xususiy qonuniyatlar boshqaruvning ayrim tomonlari va tizimlari uchun xosdir. Quyidagilarni xususiy qonuniyatlar sirasiga kiritish mumkin: boshqaruv funksiyalarining o‘zgarishi, boshqaruv bosqichlari sonining maqbullashtirilishi, boshqaruv funksiyalarining jamlanishi va nazoratning keng tarqalish qonuniyati kabilar. Ta’limni boshqarish funksiyalarining o‘zgarish qonuniyatlari boshqaruvning turli ierarxik darajalarida bir

funksiyaning yuksalishi, boshqasining pasayishini bildiradi. Masalan, O‘zbekiston Respublikasi Xalq ta’limi vazirligi darajasida asosan ta’lim mazmunini qamrab olgan strategik vazifalar (o‘quv rejalari, dasturlari, davlat ta’lim standartlari, darsliklar, o‘quv qo‘llanmalar va boshqalar) hal qilinsa, ta’lim muassasasi darajasida ko‘proq umumiy o‘rta ta’lim maqsadlarini amalga oshirish bilan bog‘liq taktik masalalar hal etiladi.

Boshqaruv bosqichlari sonini maqbullashtirish qonuniyatlari boshqaruvning ortiqcha bo‘g‘inlarini bartaraf etishni taqozo qiladi, bu hol uning moslashuvchanligi va tezkorligini kuchaytiradi. Ta’limni boshqarish funksiyalarini jamlash shundan iboratki, har bir boshqaruv bosqichi funksiyalarni ko‘proq jamlashga, ya’ni boshqaruv xodimlari sonini ko‘paytirishga intiladi. Barcha mamlakatlarda byurokratik apparat soni oshib borayotgani haqida ma’lumotlar bu qonuniyatni yaqqol namoyish etadi. Nazoratning yoyilganlik qonuniyati qo‘l ostidagi xodimlar soni bilan boshqaruv xodimi tomonidan ularning faoliyatiga samarali rahbarlik qilish va ishlarini nazorat qilish imkoniyatlari o‘rtasidagi bog‘liqlikni aks ettiradi. Ta’limni boshqarishning (ham umumiy, ham xususiy) qonuniyatlari ob’ektiv xususiyatga ega bo‘lib, kishilar faoliyatini boshqarish jarayonida amalga oshiriladi.

Ta’limni boshqarish tamoyillarini shakllantirishda boshqaruv qonuniyatlari to‘liq hisobga olinishi kerak. Ta’limni boshqarish tamoyillari - bu boshqaruv tizimi, tuzilmasi, boshqaruvni tashkil etishning asosiy talablarini belgilab beruvchi qoidalar demakdir. Boshqaruv tamoyillari ham, qonuniyatlar kabi, umumiy va xususiyga bo‘linadi. Ta’limni boshqarishning umumiy tamoyillari universal tabiatga ega bo‘lib, boshqaruvning barcha sohalariga ta’sir ko‘rsatadi. Quyidagilarni ta’limni boshqarishning umumiy tamoyillari sirasiga kiritish mumkin: aniq maqsadga yo‘naltirilganlik, rejalilik, bilimdonlik, intizomlilik, rag‘batlantirish, ierarxiklik (pog‘onalilik). Aniq maqsadga yo‘naltirilganlik tamoyili dasturiy-maqsadli boshqaruvning mohiyati bilan belgilangan bo‘lib, har bir ta’limni boshqarish organi va uning har bir bo‘linmasi oldiga maqsadlar aniq qo‘yilishini ko‘zda tutadi. Bunda maqsad haqiqatan ham erishish mumkin bo‘lgan va iloji boricha aniq-ravshan belgilangan bo‘lishi kerakki, bu ish aqlga muvofiq bo‘lishini ta’minlaydi, xodimlar sa’y-harakatini uning ijrosiga safarbar etadi. Aniq maqsadga yo‘naltirilganlik tamoyili qo‘yilgan maqsadlargina emas, balki ana shu maqsadlarning zarur resurslar bilan nisbati darajasini aniqlashni ham nazarda tutadi. Bunda maqsadlarni ularga erishish uchun zarur bo‘lgan asosiy resurslar bilan bog‘lashni ta’minlashgina emas, balki diqqat-e’tiborni maqsadlarga erishishga xalaqit berayotgan eng zaif bo‘g‘inga qaratish ham kerak bo‘ladi.

Ta’limni rejali boshqarish tamoyili ham dasturiy-maqsadli boshqarish bilan bog‘liq bo‘lib, harakat dasturini tuzish va uni amalga oshirishni ko‘zda tutadi. Rejalilik ish sharoitini normallashtirish va uni ijrochilar o‘rtasida taqsimlashda ijrochilar xatti-harakatlarini muvofiqlashtirish va ularga yo‘l-yo‘riq berishda, shuningdek har bir

ishning va umuman dasturning bajarilishini hisobga olish va nazorat qilishni tashkil etishda namoyon bo‘ladi. Ushbu tamoyilning amalda bajarilishi butun boshqaruv tizimi reja asosida tashkil etilishiga olib keladi.

Ta’limdagi resurslar muammolari texnologik yechimlar bilan bartaraf etilishi mumkin. Masalan, “One Laptop per Child” loyihasi Latviya maktablarida internetga kirishni 90%ga oshirgan. Shunga o‘xshash, O‘zbekistonda “ZiyoNET” platformasini kengaytirish qishloq hududlaridagi talabalar uchun imkoniyatlarni tenglashtirishi mumkin. Biroq, texnologiyalarni joriy qilishda pedagogik kadrlarning malakasi asosiy shart bo‘lib qolmoqda. Buning uchun davlat tomonidan qo‘llab-quvvatlash dasturlari (grantlar, xorijiy stajirovkalar) samarali bo‘lishi ko‘rsatilgan.

## XULOSA

Bilimdonlik tamoyili menejerning boshqaruv ob’ektini bilishini, hech bo‘lmaganda, qarorlar qabul qilishda mutaxassislarning foydali maslahatlarini qabul qilishga qodirligini anglatadi. Bilimdonlik tamoyili mehnatning funksiyalar bo‘yicha gorizontal taqsimlanishi bilan bog‘liq. Boshqaruvning har qanday tizimida har qanday darajada mavjud bo‘lishi kerak bo‘lgan intizom boshqaruvning ajralmas tamoyili hisoblanadi. Intizom rahbar ko‘rsatmalarining, lavozim vazifalarining, yo‘riqnomalarning, buyruqlarning va boshqa direktiv hujjatlarning shubhasiz bajarilishini ko‘zda tutadi. Intizom darajasi ko‘p jihatdan boshqaruv madaniyatini belgilaydi.

Ta’limni boshqarishdagi muammolar ko‘p qirrali bo‘lsa-da, zamonaviy texnologiyalar va global hamkorlik ularni engish imkoniyatlarini yaratadi. O‘zbekiston uchun muhim qadamlar-raqamlashtirishni jadallashtirish, o‘qituvchilarning malakasini oshirishga qaratilgan loyihalarni kengaytirish va xalqaro tajribalarni mahalliylashtirishdir. Kelajakda ta’lim siyosatini faqat qisqa muddatli emas, balki uzoq muddatli strategiyalar asosida shakllantirish talab etiladi.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. Babayeva Dono Razzaqovna, Abdullayeva Masuda Abdubannaevna, Jumasheva Gulnara Xamidullaevna. Maktabgacha ta’limni boshqarishning ilmiy asoslari.O‘quv qo‘llanma. Toshkent.2020.-B.75.

2. Н.Ф.Ткач. Стратегическое управление в образовании: Учебное пособие для управленческих кадров / Н.Ф. Ткач, С.В. Шишов - Мурманск; Хельсинки: НИЦ "Пазори", 2000.

3. И.Н. Герчикова. Менежмент: Учебник. – 4-йе изд., перераб. и доп. –М.: ЙунитиДана, 2009.

4. В.П. Симонов. Педагогический менеджмент: Ноу-хау в образовании: учебное пособие / В.П. Симонов. - М., Высшее образование, 2007. - 357 с.

5. Ю.В.Полякова. Корпоративная культура как инструмент повышения эффективности деятельности организации [Электронный ресурс]. Режим доступа: http://www.msnauka.com/14_NPRT_2010/Economics/66548.doc.htm

6. О.С.Виханский, А.И. Наумов Менежмент: Учебник для вузов по эконб. спес. и направл. – Трете изде. – М.: Гардарика, 2008. –С.214.

7. Менеджмент средней и высшей школы: 100 новых понятий: Сравнительный словарь на русском и немецком языке / Авторы-издатели: О. Грауман, Р.В. Кек, М.Н. Певзнер, А.Г. Ширин. - Хильдесхайм, Германия, 2004.

8. Э.Ф. Зеер, Модернизация профессионального образования: компетентностный подход / Э.Ф. Зеер, А.М. Павлова, Э.Э. Сыманюк. - М.: МПСИ, 2005.-216 с.

9. M. Sharifxo‘jaev., Q.Abdullaev. Menejment. Daslik. - T.: O‘qituvchi, 2001.-B.43.

10. Л.В.Пергудов, М.Х.Саидов. Менежмент экономика вищего образования. - Т.: Молия, 2001.-B.65.

# STRESS HOLATI DIAGNOSTIKASI VA UNING TURLARI

Abdakimova Mamlakat Abdusamad qizi
*CHDPU, Amaliy Psixologiya 23/1-guruh talabasi.*
*mamlakatabdakimova613@gmail.com*

***Annotatsiya:*** *Ushbu maqolada stressga sabab bo'ladigan omillar, stress alomatlari, stress va uning turlari haqida ma'lumot birilgan. Ushbu maqola o'quvchi va pedagoglarning hayotiy va psixologik bilim- ko'nikmalarini oshirish mexanizimlarini yaratish doirasida ishlab chiqilgan.*

***Kalit so'zlar****: Stress, depressiya, zo'riqish, turtki, salbiy- ijobiy, reaksiya.*

Stress (inglizcha: stress — "bosim", "kuchlanish", "tanglik") — odam va hayvonlarda kuchli ta'sirotlar natijasida sodir bo'ladigan o'ta hayajonlanish, asabiylik holati. Stress — bu gomeostazni buzish bilan tahdid qiluvchi turli ekstremal omillar ta'sirida yuzaga keladigan tananing o'ziga xos bo'lmagan reaktsiyasi va asab va endokrin tizimlar faoliyatida stereotipik o'zgarishlar bilan tavsiflanadi. Organizmda har xil ta'sirotlarga nisbatan rivojlanadigan nomaxsus neyrogormonal reaksiya. "stress" terminini kanadalik patolog G. Selye ta'riflab, tibbiyotga kiritgan (1936). Olim stress holatiga olib keluvchi omilni stressorlar deb, ular ta'sirida organizmda ro'y beradigan o'zgarishlarni moslashish (adaptatsiya) sindromi deb atadi.

Stress- inson organizmining haddan tashqari zo'riqish, salbiy emotsiyalar yoki oddiygina zerikishga bo'lgan javob reaksiyasidir. Stressning paydo bo'lish mexanizimlari batafsil o'rganilib chiqilgan va juda murakkabdir: ular bizning gormonal, asab va qon tomir tizimlarimiz bilan bog'liqdir.Stress chog'ida inson organizmi yechim izlashga undaydigan adrenalin gormoni ishlab chiqaradi.Kichik miqdordagi stress hamma uchun kerak chunki bu kishini fikirlashga, muammodan chiqish yo'lini topishga undaydi. Boshqa tomondan agar stress juda ko'p bo'lsa, tana zaiflashadi, holsizlanadi, kuchsizlanadi va muammolarni hal qilish qobiliyatini yo'qatadi. Ushbu muammoga bir qancha ilmiy tadqiqotlar bag'ishlangan. Shuni takidlash kerakki, og'ir stresslar sog'liqqa ta'sir qiladi. Stress immunitetni pasaytiradi va ko'plab kasalliklarga sabab bo'ladi ( yurak- qon tomir, oshqozon-ichak, asab tizimi) kabi kasalliklar.

Amaliy nuqtai nazardan stress nima?

- Doimiy bezovtalik, tushkun holatda yurish, ba'zida bu holatlar hech qanday sabablarsiz yuzaga keladi.
- Yomon, notinch uyqu.
- Depressiya, jismoniy zaiflik, bosh og'rig'I, charchoq, biror narsa qilish yoqmasligi.

- Diqqatni kamayishi, bu o‘qish yoki ishlashni murakkablashtiradi. Xotiraning pasayishi ha fikirlash jarayonining sekinlashishi.
- Dam olish, ish va muammolarni bir chetga so‘rib qo‘ya olmaslik.
- Ishtahaning pasayishi ammo aksincha oziq-ovqatni ortiqcha yeb yuborish.
- Ko‘pincha asabiy odatlar rivojlanadi; tirnoqlarni tishlaydi, lablarni tishlaydi.
- Doimiy paydo bo‘ladigan yig‘lash, ko‘z yosh to‘kish, xafagarchilik, o‘z-o‘ziga achinish, umidsizlik hissi.
- Agar siz stress holatda bo‘lsangiz, bu bir narsa demakdir, sizning organizmingiz qandaydir tashqi ta’sirga javob reaksiyasini qaytardi. Ba’zi holatlarda “stress” ning ta’rifi qo‘zg‘atuvchining o‘ziga tegishlidir. Masalan: jismoniy – bu kuchli sovuq yoki chidab bo‘lmaydigan issiqlik atmosfera bosimining pasayishi yoki oshishi. Stressning kimyoviy, ruhiy, biologik turlari aniqlangan.
- Kimyoviy stress tushunchasi ostida barcha toksik moddalarning ta’siri tushuniladi.
- Ruhiy stress o‘ta salbiy yoki ijobiy his- tuyg‘ular natijasi bo‘lishi mumkin.
- Jarohatlar, virusli kasalliklar, mushaklarning ortiqcha yuklanishi – biologic stressdir.

Natijasiga ko‘ra psixologiyada quyidagi turdagi stresslar ajratiladi:

- Eustresslar (foydali stresslar). Muvaffaqiyatli yashash uchun har birimiz stressning biroz miqdoriga muhtojmiz. Bu bizning rivojlanishimizning asosiy omili. Bu uyqudan uyg‘onish kabidir. Ertalab ishlashga borish uchun avvalo yotoqdan turish va uyg‘onishingiz kerak. Ish faolligiga erishish uchun sizga turtki – kichik dozada adrenalin kerak. Eustress aynan shu vazifalarni bajaradi.
- Distresslar (zararli stresslar). Keskin zo‘riqishlarda yuzaga keladi. Subyektiv – bezovtalik va aybdorlik hissi, tez charchash, hatti- harakatlardagi yomon so‘zlashuv, janchal chiqarish ehtimoli. Fiziologik- qon bosimining ko‘tarilishi, yarali kasalliklarning paydo bo‘lishi. Kognitiv- oldiga qo‘ygan masalalarni yecha olmaslik, tarqoqlik. Ijtimoiy- dars va ish qoldirishlar, mehnat unumining pasayishi.

Stressning sababi aslida insonni ta’sirlaydigan, bezovta qiladigan har qanday narsa bo‘lishi mumkin. Misol uchun, (ish joyini o‘zgartirish, qarindoshining o‘limi).

Stress va depressiya ayol va erkaklarda taxminan teng darajada uchrashi mumkin. Klinik ko‘zatuvlar shuni ko‘rsatadiki kichik stresslar tanaga zararli emas, hatto foydali. Ular odamni hozirgi ahvoldan chiqish yo‘lini topish uchun rag‘batlantiradilar. Stress og‘irroq, uzoq muddatli shakilga o‘tmasligi uchun har birimiz o‘zimizni tarbiyalashimiz , irodanizni rivojlantirishimiz kerak. Ko‘p odamlar stressga qarshi antidepressantlar, spirtli ichimliklar yordamida ko‘rashishga odatlanishgan. Biroq bunday yo‘lni tanlash ularga o‘rganib qolish va mutahasis

yordamisiz ulardan voz kecha olmaslikka olib keladi. Stressga o‘zoq vaqt ta’sir qilish, depressive kasalliklarni rivojlantiradi. Stressning tanaga ta’siri juda zararli deb hisoblanadi. Nima uchun? Haqiqat shundaki, tananing bunday reaksiyasi juda qadimgi tosh asrida ham bizning ota- bobolarimiz yovvoyi hayvonlarni ovlab, hayotlarini saqlab qolishgan. Favqulotda vaziyatda gormonlar qon oqimiga tushadi va bu zarur bo‘lgan joyda energiya oqimini ta’minlaydi- shuning uchun ota – bobolarimiz hayvonni o‘ldirishga yoki undan qochib, hayotlarini saqlab qolishgan. Stress tufayli tananing barcha zaxiralari va insonning barcha imkoniyatlari Keskin o‘sib boradi, ammo ma’lum bir vaqt oralig‘ida shu holatda bo‘ladi.

Hech kuzatganmisiz stress holatidagi inson aql bovar qilmaydigan xatti-harakatlarni amalga oshiradi. Masalan: itdan qochib bir necha metrli to‘siq ustidan sakragan bola. Ushbu misollar stressning favqulotda vaziyatlardagi ijobiy tomonlari hisoblanadi. Bu yunalishdagi stresslar qisqa muddatli bo‘ladi. Ammo o‘zoq muddatli stress holatida aksincha holatni ko‘zatishimiz mumkin. Surunkali stress insonga doimiy , jismoniy va ma’naviy ta’sir ko‘rsatadi ( uzoq muddatli ish qidirish, doimiy muvaffaqiyatsizliklar, munosabatlarni aniqlash). Stress bizga har xil yo‘llar bilan ta’sir qiladi,ularning barchasi salbiy (aslida boshqa tomondan qaralganda yaxshigina motivator bo‘lib hizmat qilish mumkin va qiziqarli narsalarni ushlab turishi mumkin).

Stressni yo‘qotadigan odatlarni rivojlantirish: ba’zi metodlar stressli vaziyatda bo‘lganingizda foydalanish uchun kamroq qulay. Ammo ularni muntazam ravishda amaliyotda qo‘llasangiz , ular stressni kamroq reaksiyaga olib, stressni tez va oson tarzda qaytrib olishga qodir bo‘lgan holda stressni boshqarishga yordam birishi mumkin. Jismoniy mashqlar yoki muntazam mulohaza yuritish kabi uzoq muddatli sog‘lom odatlar, agar si ularni turmushingizning muntazam bir qismiga aylantirsangiz stresslarga qarshi turishga yordam birishi mumkin. Ya’na bir stressni yengish usullaridan biri rasm chizish, neyrografika bilan shug‘ullanish hisoblanadi. Rasim chizish sizning o‘z ijodingizdan zavq olishga, stressni yengillashtirishga yordam biradigan ajoyib usullarda biridir va bu sa’natkorlar uchun nafaqat faoliyatdir. Tasvirlash va bo‘yash stressni samarali ravishda yechishga yordam birishligi isbotlangan, shuning uchun qalam va dodelni qo‘lga oling.))

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. Petrovskiy A.B tahriri ostida:” Psixologiya”. Toshkent, “O‘qituvchi”, 1979.
2. Platanov K.K, “Qiziqonli psixologiya”. Toshkent, “O‘qituvchi’’, 1971.
3. Uz.wikipedia.org/wiki/Stress

Akademic Journal of Educational Research (AJER) International scientific journal
Volume 2 Issue 2 February 2025 ajeruz.com

# METHODOLOGY OF FORMING SOCIAL-ENVIRONMENTAL THINKING OF CLASS III STUDENTS IN EXERCISES OUTSIDE THE CLASSROOM

Dustov Sunatullo Raxmanovich
*Termiz State Pedagogical Institute*
*Independent researcher of the "Methodology of Primary Education" department*

***Abstract:*** *This article is devoted to the study of the importance of extracurricular activities in the formation of the socio-ecological thinking of third-grade students. The research examines children's attitude to the environment, ways to develop environmental knowledge and skills. In order to increase the impact of extracurricular activities on students' thinking, it is recommended to use games, practical exercises and methods of communication with nature. Methodological recommendations based on practical experiences are presented in the article.*

***Key words:*** *socio-ecological thinking, extracurricular activities, environmental education, practical activities, student development*

**Introduction**: Today's environmental problems are urgent at the global level, and their solution depends not only on political decisions, but also on the attitude and responsibility of each person to the environment. Therefore, educating the young generation in the spirit of environmental literacy and social responsibility is not only the goal of school education, but also the general goal of society. Especially for elementary school students, this period is crucial, because at this age their personality, outlook and habits begin to form. From this point of view, it is possible to achieve more effective results by developing environmental education in educational institutions, by enriching the teaching process with activities outside the classroom. In the process of primary education, school lessons are usually not enough to form children's ecological outlook. Extracurricular activities help students to come into direct contact with the environment, apply the learned knowledge and understand real-life problems. For example, activities such as planting trees, recycling waste, or conducting observations in the heart of nature form environmental culture in students and develop a certain sense of social responsibility in them. If we take into account the age-specific features of third-grade students, they acquire knowledge mainly through practical activities and games.[8] Therefore, interesting games, creative projects and team tasks covering environmental topics can be effective in extracurricular activities. In addition, such activities serve not only to provide knowledge, but also to develop the social skills of students. They learn to work in a team, help each other and realize a responsible approach to protecting the environment. To enrich the educational process, it is appropriate to use environmental education programs in various forms. With the help

[8]Piaget, J. (1972). *The Psychology of the Child.* New York: Basic Books

of interactive methods, multimedia tools and modern technologies, extracurricular activities become more interesting and effective. At the same time, studying the natural environment not only expands students' knowledge, but also increases their respect and love for nature. This article is dedicated to the study and proposal of the methodology of extracurricular activities conducted with students of the III grade in order to organize this process more effectively.

**Research methodology**

In this study, a mixed research method was used to determine the effectiveness of extracurricular activities in forming the socio-ecological thinking of third-grade students. Qualitative and quantitative methods were used in the research to ensure objectivity and reliability of the obtained data. Below are the main aspects of the research methodology:

1. Research object and participants. III grade students of general education schools were selected as the research object. A total of 60 students took part in the research, they were divided into two groups, studied in experimental and control groups. Students of the experimental group were given extracurricular environmental activities, while the control group only participated in the study of environmental topics during traditional classes.

2. Research methods. The following methods were used during the research:

- Experimental method: special extracurricular environmental activities were organized with the experimental group, including observations in the heart of nature, practical activities, environmental games and project work.
- Questionnaire and tests: Questionnaires and tests were conducted at the initial and final stages of the study to assess the level of students' environmental knowledge and skills.
- Observation method: During the lessons, students' activities and attitudes to environmental issues were observed, and qualitative aspects were analyzed.
- Comparison and analysis method: The results of the experimental and control groups were compared and the effect of extracurricular activities was analyzed.

3. Research stages.

The research was carried out in the following stages:

1. Preparatory stage: The purpose and tasks of the research were defined, participants were selected and preliminary questionnaires were conducted. 2.
2. Practical stage: Environmental training was organized with the experimental group. The training was held once a week for 3 months. Practical work, ecological games and nature study activities were included in each training session.
3. Analysis and evaluation stage: At the end of the study, the results of the questionnaire and test were analyzed, and changes in the level of environmental thinking of students were noted.

## Literature analysis

Research on ecological education shows that it is important to use different methods and forms of education in the formation of children's ecological awareness. According to Piaget's theory of cognitive development, third-grade students are at the stage of concrete operations, and practical activities based on real life are the most effective for them. Research confirms that children's environmental responsibilities increase as the opportunity to communicate directly with nature increases (Piaget, 1972) [1].

In Vygotsky's theory of social development, it is emphasized that the child's interaction with the teacher and peers plays an important role in the learning process. Giving students the opportunity to discuss and solve environmental issues as a team through extracurricular activities develops responsibility and solidarity in them.

The analysis of the literature shows that environmental education should not be limited to the teaching of theoretical knowledge, but should be strengthened through practical activities. According to Dewey's theory of experiential learning, children effectively acquire new knowledge based on their experiences. For example, by planting trees, separating waste, or observing nature, students not only understand environmental problems, but also develop the skills to find solutions to them (Dewey, 1938).

The role of extracurricular activities in the formation of socio-ecological thinking is widely covered in the literature. Slavin (1996) focuses on increasing students' environmental knowledge through group activities. Such activities increase the ability of students to solve problems together and strengthen the sense of social responsibility.

## Analysis and Results

During the research, the effectiveness of extracurricular activities in forming the socio-ecological thinking of third-grade students was evaluated experimentally. During the experiment, the students' knowledge, skills and environmental responsibility levels were analyzed at the initial and final stages. This analysis and results are detailed below.

1. Conducting extracurricular activities. A series of extracurricular activities covering environmental topics were organized with students in the experimental group. Practical work, ecological games, project work and nature observation activities were carried out in each session:

- Practical activities: Trainings on tree planting, waste separation and recycling were held.
- Games and quizzes: Students' interest was increased through environmental games such as "Protector of Nature".
- Excursions: Students made observations in the heart of nature and got direct knowledge about flora and fauna.

Pupils in the control group had the opportunity to learn environmental topics only during traditional lessons.

2. Preliminary assessment results. The level of environmental knowledge and the sense of social responsibility of students in the experimental and control groups were at the same level at the beginning of the study. Preliminary survey and test results showed that:

- The average level of environmental literacy of students in the experimental group was 40%.
- In the control group, this figure was on average 42%. These results showed that students do not have enough knowledge of environmental issues and that it is necessary to develop this knowledge.

3. The result of training. Significant changes were observed in the experimental group after extracurricular activities. The trainings expanded students' understanding of environmental issues and helped them apply them in everyday life through practical activities. According to the final test results:

- The level of environmental literacy of students in the experimental group increased from 40% to 70% on average.
- In the control group, this figure only increased from 42% to 55%.

Practical training was particularly effective in developing students' sense of environmental responsibility. More than 85% of the children in the experimental group showed that a responsible view on waste separation and nature protection was formed. In the control group, this indicator was around 60%.

4. Results by types of activities. Each type of extracurricular activity was evaluated separately:

- Practical training: 90% of students in the experimental group reported that they acquired new skills in planting trees and protecting nature.
- Games and quizzes: 75% effectiveness in strengthening environmental knowledge through quizzes was observed. Pupils participated in environmental games and became more active in understanding environmental problems.
- Excursions: Excursions in nature helped students to understand environmental issues in practice. After these trainings, 80% of students said that they are ready to apply their knowledge in everyday life.

5. Monitoring results. Observations during the sessions showed that extracurricular activities encouraged students to be more active and creative. It was noted that most of the students in the experimental group were interested in finding solutions to environmental problems, while the students in the control group had a more passive approach.

6. Comparison results. At the final stage, the educational results of the experimental and control groups were compared. It was found that the level of environmental thinking of students in the experimental group is 30% higher. In addition, the activity of children in the experimental group was 25% higher in terms of teamwork and participation in environmental projects compared to the control group.

**Conclusion:** it was found during the research that extracurricular activities are of great importance in forming the socio-ecological thinking of III graders. Through extracurricular activities, students' environmental knowledge and skills significantly increased, and it was observed that they formed a responsible attitude towards the environment. These activities were not limited to strengthening children's theoretical knowledge, but also served to develop real life skills through practical activities and teamwork. The results of the experiment showed that practical activities such as tree planting, waste separation, environmental games and observing nature increased the interest of students and formed a conscious approach to environmental issues. The level of environmental knowledge of students in the experimental group increased from 40% to 70%, which shows that they have developed a sense of responsibility and social activity. In the control group, as a result of the use of traditional lessons, such significant gains were not achieved, which once again confirms the effectiveness of extracurricular activities. Also, the collective form of training played an important role in the development of social skills such as communication, cooperation and mutual respect among students. Through ecological games and projects, students learned to cooperate and feel joint responsibility for protecting nature.

## **List of used literatures**:

1.Piaget, J. (1972). The Psychology of the Child. New York: Basic Books.

2.Vygotsky, L. S. (1978). Mind in Society: The Development of Higher Psychological Processes. Harvard University Press.

3.Dewey, J. (1938). Experience and Education. Macmillan.

4.Slavin, R. E. (1996). Collaborative learning and student achievement. Educational Leadership, 53(5), 22–26.

5.Dostov S. "Using interactive methods in the formation of the student's ecological thinking in the framework of the science of "Natural Science" in the 4th grade." Education, Science and Innovation, Issue 3, 2023, ISSN 2181-8274, pp. 378-381

6.Mayer, R. E. (2005). The Cambridge Handbook of Multimedia Learning. Cambridge University Press.

7.The decision of the Cabinet of Ministers of the Republic of Uzbekistan "State program on increasing ecological culture". (2021).

Akademic Journal of Educational Research (AJER) International scientific journal
Volume 2 Issue 2 February 2025 ajeruz.com

# YOSH VA PEDAGOGIK PSIXOLOGIYA FANINING VAZIFALARI VA RIVOJLANISH BOSQICHLARI

Abdurahmonova Ruxshona Shodmonbek qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
abdurahmonovaruxshona0128@gmail.com

Norboyeva Nozima Oybek qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
nozimanorboyeva35@gmail.com

***Аннотация:*** *Возрастная и педагогическая психология как важная наука, изучающая процессы развития человека в юношеском возрасте, формирование личности, психологические закономерности в образовательных процессах, помогает глубоко понять различные этапы развития человека. В данной статье широко освещены предмет, задачи, этапы развития и значение науки о молодежи и педагогической психологии в современных условиях. Анализируются закономерности развития от детства к взрослой жизни, значение психологических подходов в воспитательном процессе, исследования, направленные на гармоничное развитие личности. В статье также исследуются новые задачи молодежной и педагогической психологии в условиях современных технологий и глобализации.*

***Ключевые слова:*** *Молодёжная и педагогическая психология, современность, психология, образование, дети, развитие.*

***Abstract:*** *Age and pedagogical psychology as an important science that studies the development processes of a person according to his age, personality formation, psychological laws in educational processes, helps to deeply understand the various stages of human development. In this article, the subject, tasks, stages of development and importance of the science of youth and pedagogical psychology in modern conditions are widely covered. The laws of development from childhood to adulthood, the importance of psychological approaches in educational processes, and research aimed at the harmonious development of the individual are analyzed. The article also explores the new tasks of youth and pedagogical psychology in the context of modern technologies and globalization.*

***Key words:*** *Youth and pedagogical psychology, modern, psychology, education, children, development.*

## KIRISH.

Yosh va pedagogik psixologiya inson rivojlanishining turli bosqichlarini, shaxsning shakllanishi, ta'lim-tarbiya jarayonlaridagi psixologik qonuniyatlarni

o‘rganish orqali inson hayotining muhim jihatlarini tushunishga yordam beradi. Ushbu fan bolalikdan boshlab to katta yoshgacha bo‘lgan rivojlanish bosqichlarini, ularning psixologik xususiyatlarini va ta’lim-tarbiyaning samaradorligini oshirish yo‘llarini aniqlashga qaratilgan. Maqolada yosh va pedagogik psixologiya fanining predmeti, vazifalari, rivojlanish bosqichlari va zamonaviy sharoitdagi ahamiyati keng ko‘lamda tahlil qilinadi.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR**

Bolaning ona qornidagi o‘sish davri onaning organizmiga uzviy bog‘liq xolda kechadi. Chaqaloqning tug‘ilishi sifat o‘zgarishi ijtimoiy rivojlanishning yangi ko‘rinishi boshlanadigan nuqta ekanligi bilan muhim ahamiyatga ega. SHu tufayli tug‘ilish tabiatning Chaqaloq organizmini kuchli larzaga keltiruvchi mo‘jizasidir. Bunda ona qornidagi barqaror muhitda yashagan jonzot favqulotda yangi sharoitga, son-sanoqsiz xossa va xususiyatlarga ega bo‘lgan qo‘zg‘ovchilar doirasiga tushadi.

Chaqaloqlik davrida ana shunday yangi muhitga moslashish jarayoni amalga oshadi. Go‘dakning hayotiy faoliyati va tarixi uni qurshagan, parvarishlaydigan katta yoshdagilarga bevosita bog‘liq bo‘lib, uning barcha extiyoji va talablari faqat kattalar tomonidan qondiriladi. Kattalar go‘dak uchun yaratgan ob’ektiv va sub’ektiv shart-sharoitlar uning o‘sishini belgilovchi muhim turtki vazifasini o‘taydi. Atrof-muhitning xususiyat va xossalarini kattalar go‘dakning psixik dunyosiga singdiradilar. SHiqildoqlarning shakli, rangi, xar-xil o‘yinchoqlar va xokozolarni bolaning diqqatiga xavola qilish, unda jismlar to‘g‘risida tasavvur obrazlarni yaratadi, go‘dakning xissiy bilish organlari esa ularni aks ettiradi. O‘zaro muloqot jarayonida jismlarni ushlashga o‘rgatish mashqlari natijasida go‘dak «Tanish» jismlarga talpinadigan ularga qo‘l uzatadigan bo‘la boshlaydi, unda rang va shaklni farqlash imkoniyati tug‘ila boshlaydi.

Tasavvur o‘tkazishning murakkab bosqichida bola kattalar yordamida o‘tirish, tik turish, ovqatlanish, qurollardan to‘g‘ri foydalanish, uzluksiz va mazmunli xarakatlarni amalga oshirishni o‘rganadi. Shuning uchun aks ettirish qaysi bosqichda bo‘lishidan qat’iy nazar, bevosita yo‘l bilan amalga oshadi. Umuman go‘daklik davrining dastlabki bosqichida olamdagi barcha ashyolar, jismlar to‘g‘risidagi tasavvurlarga ega bo‘ladi. Mazkur davrning aksariyat boskichlarida go‘dakda bilim va tajribalarni, ko‘nikma va malakalarni mustakil egallash imkoni bo‘lmaydi.

Go‘daklik davrining hususiyatlarini o‘rgangan L.S.Vыgotskiy «Go‘daklik davri» asarida bolaning voqeylikka munosabati dastlab ijtimoiy munosabatdek tuyilishi, ana shu jihatdan jonzot deyish mumkinligini uqtiradi. Go‘dak tabiiy, biologik jixatdan onadan ajragan bo‘lsa ham, aslida u bilan ijtimoiy bog‘liqligicha qoladi.

**TADQIQOT NATIJALARI**

Yosh va pedagogik psixologiya fanining predmeti insonning yosh davrlari bo‘yicha rivojlanish jarayonlari, shaxsning shakllanishi, ta’lim-tarbiya jarayonlaridagi

individualligi, uning shu tariqa talablarga javob berishga subyektiv tayyorligi muayyan o‘qituvchining pedagogik faoliyatga naqadar tayyorligidan dalolat beradi.

## XULOSA.

Shunday qilib, xulosa o‘rnida ta’kidlash joizki, pedagoglarning pedagogik mahoratida shaxsiy faoliyat tizimini ishlab chiqish muhimdir. Hayot - kashfiyotlar olami. Tajriba, uslub, fikrlar rang-barang. U samarali mehnat natijasida isbot va dalillar orqali talabalar qalbiga ko‘chadi. Ularning tuyg‘ulariga ta’sir ko‘rsatadi. O‘quvchilar, talabalar muallimning faxri, kelajagidir. Shu bois ularning niyati o’quvchilarni, talabalarni mustaqil yurt quruvchilari, muhandislari, ilmu ma’rifat fidoyilari safida ko‘rishdir. Har bir pedagognig o‘z faoliyat tizimini ishlab chiqishi va unga qat’iy amal qilishi uning ta’lim sohasidagi muvaffaqiyatlarining muhim omillaridan biridir. Pedagog bir xil metodlarda dars o‘tish bilan cheklanib qolmasligi lozim. Aksincha, u o‘qitish metodlarini takomillashtirish ustida tinimsiz ishlashi zarur. Xalqimizning kelajagi mustaqil O‘zbekistonning istiqboli ko‘p jihatdan pedagogga, uning saviyasiga, yosh avlodni o‘qitish va tarbiyalashishiga bo‘lgan munosabatiga bog‘liq.

O‘qituvchilarning psixologik salomatligi-ta’lim taraqqiyotining asosiy shartlaridan biridir. Tadqiqot shuni ko‘rsatdiki, muammolarni bartaraf etish uchun quyidagi choralar samarali bo‘lishi mumkin:

-O‘qituvchilar uchun psixologik xizmatlar markazlari tarmog‘ini yaratish;

-Pedagogik universitetlarda psixologik tayyorgarlik dasturlarini kuchaytirish;

-Ish haqi va ijtimoiy statusni ko‘tarish orqali motivatsiyani oshirish.

-Kelajakda o‘qituvchilarning psixologik qobiliyatlarini baholashning mezonlarini ishlab chiqish va ularni ta’lim siyosatiga integratsiyalash tirishqoq tadqiqotlar talab etiladi.

### Foydalanilgan adabiyotlar

1. Piaget, J. (1951). Play, Dreams and Imitation in Childhood. New York: Norton.

2. Vygotsky, L. S. (1978). Mind in Society: The Development of Higher Psychological Processes. Harvard University Press.

3. Elkonin, D. B. (1978). Psychology of Play. Moscow: Pedagogika.

4.“Rivojlanish psixologiyasi.Pedagogik psixologiya” Z.T.Nishanova, N.G.Komilova, D.U.Abdullayeva, M.X.Xolnazarova “O‘zbekiston faylasuflari miliy jamiyati” nashriyoti.Toshkent-2018

5. “Rivojlanish psixologiyasi” fanidan ma’ruzalar matni Jo‘rayev O‘tkir Toshpo‘latovich

6. “Umumiy psixologiya” G‘oziyev.E “O‘zbekiston faylasuflari milliy jamiyati” 2010

7. Musurmonova O. Ma’naviy qadriyatlar va yoshlar tarbiyasi. –T.: O`qituvchi, 66-bet

8. O‘zbek pedagogikasi antologiyasi // Tuzuvchi-mualliflar: K.Hoshimov, S.Ochil. – Toshkent: O‘qituvchi, 1995. – 137-bet

9. Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li. (2024). Rahbar va xodim munosabatlarining boshqaruv jarayonidagi psixologik xususiyatlari. Образование наука и инновационные идеи в мире, 41(1), 110–113. Retrieved from https://www.newjournal.org/index.php/01/article/view/12079

10. Sirojiddin Amangeldiyev Nurg‘aliy o‘g‘li. Psixologik maslahat gipotezalarini shakllantirish. Central asian academic journal ISSN: 2181-2489 OF scientific research volume 1 I ISSUE 1 I 2021. https://search.app/R78CQ7R1YR9Sg7PR6

Akademic Journal of Educational Research (AJER) International scientific journal
Volume 2 Issue 2 February 2025 ajeruz.com

# ONTOGENEZNING ILK BOSQICHLARIDA PSIXIK RIVOJLANISH XUSUSIYATLARI

Shahzoda Djulliyeva Shavkat qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
*nodiraqoshoqova78@gmail.com*

Andunodirova Charosxon Bobir qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
*abdunodirovac@gmail.com*

***Аннотация:*** *Психическое развитие в процессе онтогенеза (индивидуального развития) является одним из важнейших аспектов жизни человека. В данной статье широко освещены основные особенности психического развития на ранних этапах онтогенеза (младенческий, ранний детский и дошкольный возраст), а также факторы, влияющие на формирование и развитие психических процессов в эти периоды. В статье анализируются сенсорные и моторные навыки, развитие речи, когнитивные процессы, вопросы эмоционального и социального развития. Правильное понимание психического развития на ранних этапах онтогенеза и понимание его значения важно для дальнейшего личностного и социального развития человека.*

***Ключевые слова:*** *онтогенез, психическое развитие, младенчество, раннее детство, дошкольный возраст, сенсорно-моторное развитие, речевое развитие, познавательные процессы, эмоциональное развитие.*

***Abstract:*** *Mental development during ontogenesis (individual development) is one of the most important aspects of human life. In this article, the main features of mental development in the early stages of ontogenesis (infancy, early childhood, and preschool age), as well as the factors influencing the formation and development of mental processes in these periods, are widely covered. Sensory and motor skills, language development, cognitive processes, emotional and social development issues are analyzed in the article. Correct understanding of mental development in the early stages of ontogenesis and understanding its importance is important for the future personal and social development of a person.*

***Key words:*** *ontogenesis, mental development, infancy, early childhood, preschool age, sensory and motor development, language development, cognitive processes, emotional development.*

## KIRISH.

Ontogenez (individual rivojlanish) davomida psixik rivojlanish inson hayotining eng muhim jihatlaridan birini tashkil etadi. Ontogenezning ilk bosqichlari (chaqaloqlik, erta bolalik va maktabgacha yosh davrlari) insonning psixik rivojlanishida asosiy rol oʻynaydi. Bu davrlarda bolaning sensor va motor qobiliyatlari, til rivojlanishi, kognitiv jarayonlari, hissiy va ijtimoiy munosabatlari shakllanadi. Ushbu maqolada ontogenezning ilk bosqichlarida psixik rivojlanishning asosiy xususiyatlari, shuningdek, bu davrlarda psixik jarayonlarning shakllanishi va rivojlanishiga taʼsir koʻrsatuvchi omillar keng yoritilgan.

Oʻtgan buyuk ajdodlarimiz ontogenez psixologiyasining muammolarini izchil va atroflicha, muayyan yoʻnalishda, maʼlum kontseptsiya asosida oʻrganmagan boʻlsalar ham, allomalarning asarlarida mazkur holatlarning aks etishi, namoyon boʻlishi, rivojlanishi va oʻzgarishlari toʻgʻrisida qimmatli fikrlar bildirilgan. Bular toʻrt xil manbalarda uchraydi. Ularning biri — xalq ijodiyoti: rivoyatlar, maqollar, matallar va masallar; ikkinchisi — maxsus ijodkor kishilar (hatto hukmdorlar) muayyan shaxsga bag’ishlab yozgan oʻgit-nasihat va hikoyatlar; uchinchisi — qomusiy, Oʻrta Osiyo mutafakkirlarining ilmiy-nazarny qarashlari; to’rtinchisi — turli davrlarda ijod qilgan shoir va yozuvchilar ijodining mahsullari, ya’ni badiiy asarlardir.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Ontogenez psixologiyasining maqsadi bahsi turli yoshdagi odamlarning (bolalar, oʻquvchilar, kattalar, erkaklar, ayollarning) (ontogenezda) tugʻilganidan to umrining oxirigacha psixik rivojlanish jarayonini, shaxsning shakllanishi hamda oʻzaro munosabati qonuniyatlarini oʻrganishdan iboratdir. Ontogenez psixologiyasi insonda turli psixik jarayonlar (sezgi, idrok, xotira, tafakkur, xayol va hokazolar) rivojlanishining oʻziga xos xususiyatlarini, uning har xil faoliyatini (oʻyin, oʻqish, mehnat kabilar), er va ayolning jinsiy tafovutlarini, shuningdek, inson shaxsining tarkib topishini ilmiy jihatdan tadqik qiladi.

Ontogenez psixologiyasining asosiy vazifasi shaxsning kamol topishi qonuniyatlari va turli yosh davridagi odamlarda vujudga keladigan psixik faoliyat, holat va shart-sharoitlarning oʻzaro taʼsiri xususiyatlarini aniqlashdan iboratdir.

Ontogenez psixologiyasi ana shu vazifani hal etish bilan amaliy maqsadlarni roʻyobga chiqaradi: taʼlim-tarbiya ishlarini takomillashtirishga yordam beradi, moddiy neʼmatlar ishlab chiqarishning samaradorligini oshirishga, millatlararo munosabatlarni yaxshilashga, shaxslararo muloqotni toʻgʻri yoʻnaltirishga, jamoada ijobiy psixologik muhit yaratishga, uzoq umr koʻrish sirlarini ochishga, oilaviy munosabatlarni mustahkamlashga, ajralishlarning oldini olishga xizmat qiladi. Modomiki shunday ekan, kamolotning turli davrlarini insonning yosh va jinsiy xususiyatlarini hisobga olmay turib, yuqoridagi vazifalarni hal qilib boʻlmaydi.

Inson psixikasining rivojlanish davrlarini aniqlash, shu sohadagi maʼlumotlarni toʻplash ham mazkur psixologiyaning mavzu bahsiga kiradi. Bolaning tugʻilishidan to

voyaga yetgunicha har tomonlama rivojlanishi, jamiyatning teng huquqli a’zosi bo‘lgunicha ulg‘ayishi va shaxsining tarkib topishi muammolarini, bularning psixologik mexanizmlarini aniqlash va sharhlash ontogenez psixologiyasi sohasining muhim jihatidir.

Bola jamiyatning a’zosi, mukammal shaxs sifatida muayyan ijtimoiy muhitda kamol topar ekan, uning butun bilish jarayonlari, o‘ziga xos xususiyatlari va ruhiy holatlari, ongi rivojlanadi. Ana shu rivojlanish natijasida uning psixikasi, ongi go‘dakning dastlabki oddiy aks ettirish (in’ikos) tarzidagi sodda ongidai balog‘atga yetgan insonlarga xos tevarak-atrofni, borliqni, odamlarni aniq, yaqqol, to‘la va anglab aks ettirish darajasigacha taraqqiy etadi.

Inson zotining turli jihatlarini o‘rganish bilan bolalar anatomiyasi va fiziologiyasi, oliy nerv faoliyati fiziologiyasi, gigiena, pedagogika, etnografiya kabi fanlar shug‘ullangani kabi uning kamol topishidagi qonuniyatlarni, sub’ekt psixikasini, ongining mantiqiy mexanizmlarini, umuman, odam zotining tug‘ilganidan to voyaga yetgunicha psixik rivojlanishini psixologiya fanlari sistemasining alohida sohasi - bolalar psixologiyasi fani o‘rganadi va tadqiq qiladi.

Abu Nasr Forobiyning inson va uning psixikasi haqidagi axloqiy-falsafiy mushohadalari “Fozil odamlar shahri”, “Masalalar mohiyati”, “Falsafiy savollar va ularga javoblar”, “Jism va aktsidentsiyalarning shakllariga qarab bo’linishi”, “Sharhlardan”, “Hikmat ma’nolari”, “Aql ma’nolari to’g’risida” kabi qator asarlarida bayon etilgan. Abu Rayhon Beruniy o’ziniig “O’tmish yodgorliklari” kitobida inson hayotiga doir xilma-xil ma’lumotlarni keltiradi. Shu jumladan, olim kishilarning jismoniy tuzilishi, umrlarining uzun-qisqaligi to’g’risida bildirgan mulohazalar diqqatga sazovordir. Beruniy odam uzoq vaqt yashashining sababini biologik va irsiy omillar bilan bog’laydi. Bu jihatdan uning “Hindiston”, “Mineralogiya” asarlari, Ibn Sino bilan yozishmalari alohida ahamiyatga ega.

Ibn Sinoning 5 tomlik “Tib qonunlari” asarida organizmning tuzilishi, undagi nervlar va nerv yo’llari, fiziologik jarayonlar bilan bog’liq psixik jarayonlar haqida ancha muhim ma’lumotlar bor. Uning “Odob haqida” risolasi ham inson shaxsini shakllantirish to’g’risidagi jiddiy asardir. Ibn Sinoning fan oldida eng muhim hissasi psixoterapiyani ilmiy-amaliy jihatdan boyitgandir. Muallif pedagogik psixologiya, ontogenez psixologiya, umumiy, ijtimoiy psixologiyaga munosib hissa qo’shgan olimdir. Shuni faxr bilan ta’kidlash joizki, Ibn Sino neyropsixologiya fanining asoschisidir.

Psixologiya fanida ontogenezni davrlarga tabaqalash bo’yicha qator mustaqil nazariyalar mavjud, ular inson shaxsini tadqiq qilishga har xil nuqtai nazardan yondashadi va muammoning mohiyatini turlicha yoritadi. Ularga biogenetik, sotsiogenetik, psixogenetik, kognitivistik, psixoanalitik, bixevioristik nazariyalarni kiritish mumkin.

Quyida mazkur nazariyalar va ularning ayrim namoyandalari ifodalagan yosh davrlarini tabaqalash printsiplarini ko’rib chiqamiz.

Biogenetik nazariyada insonning biologik yetilishi bosh omil sifatida qabul qilingan, qolgan jarayonlarning rivojlanishi ixtiyoriy bo’lib, ana shu omil bilan o’zaro bog’liqdir. Mazkur nazariyaga binoan, rivojlantirishning bosh maqsadi biologik determinantlarga (aniqlovchilarga) qaratiladi va ulardan ijtimoiy-psixologik xususiyatlar kelib chiqadi.

Rivojlanish jarayonining o’zi, dastavval biologik yetilishning universal bosqichi sifatida talqin qilinadi.

Ontogenezning ilk bosqichlari quyidagi davrlarni o‘z ichiga oladi:

Chaqaloqlik davri (0-2 yosh): Bu davrda bolaning sensor va motor qobiliyatlari tez rivojlanadi. Bola tovushlarga, yorug‘likka va teginishga sezgir bo‘ladi. 6-9 oylik davrda bola o‘tirish, emaklash va birinchi qadamlarini qo‘ya boshlaydi. Til rivojlanishi boshlanadi va bola birinchi so‘zlarni aytishni boshlaydi. Hissiy rivojlanish davomida bola onasi va oila a’zolari bilan mustahkam aloqalar o‘rnatadi.

Erta bolalik davri (2-6 yosh): Bu davrda bolaning kognitiv qobiliyatlari sezilarli darajada rivojlanadi. J. Piaje nazariyasiga ko‘ra, bu davrda bola sensorimotor va preoperatsion bosqichlarda bo‘ladi. Bola mantiqiy fikrlashni boshlaydi, lekin hali mavhum tushunchalarni to‘liq qabul qila olmaydi. Til rivojlanishi tezlashadi va bola murakkab jumlalarni qurishni o‘rganadi. Hissiy va ijtimoiy rivojlanish davomida bola o‘z hissiyotlarini boshqarishni o‘rganadi va boshqa bolalar bilan o‘ynash orqali ijtimoiy qobiliyatlarini rivojlantiradi.

## TADQIQOT NATIJALARI

Maktabgacha yosh davri (6-7 yosh): Bu davrda bolaning kognitiv qobiliyatlari yanada rivojlanadi. Bola mantiqiy fikrlash, mavhum tushunchalarni qabul qilish va muammolarni hal qilish qobiliyatlarini rivojlantiradi. Til rivojlanishi davomida bola murakkab jumlalarni qurish va nutqini to‘g‘ri tashkil qilishni o‘rganadi. Hissiy va ijtimoiy rivojlanish davomida bola o‘z hissiyotlarini boshqarishni va boshqa odamlar bilan hamkorlik qilishni o‘rganadi.

Ontogenezning ilk bosqichlarida psixik rivojlanishga quyidagi omillar ta’sir ko‘rsatadi:

Oila va atrof-muhitning ta’siri: Oila, xususan, onaning roli chaqaloqlik va erta bolalik davrida bolaning psixik rivojlanishida muhim ahamiyatga ega. Ona bilan bolaning hissiy aloqasi (attachment) uning xavfsizlik hissini shakllantiradi va kelajakdagi ijtimoiy munosabatlariga ta’sir ko‘rsatadi. Bundan tashqari, oiladagi ijobiy muhit bolaning hissiy va kognitiv rivojlanishiga yordam beradi.

Ijtimoiy muhit: Bolaning ijtimoiy muhit bilan aloqasi uning psixik rivojlanishiga ta’sir ko‘rsatadi. Masalan, bolaning oila a’zolari, qarindoshlari va yaqin atrofdagi odamlar bilan aloqasi uning ijtimoiy qobiliyatlarini shakllantirishga yordam beradi.

Genetik omillar: Bolaning genetik jihatdan meros qilib olgan xususiyatlari uning psixik rivojlanishiga ta’sir ko‘rsatadi. Masalan, bolaning kognitiv qobiliyatlari, til rivojlanishi va hissiy xususiyatlari genetik omillar bilan bog‘liq bo‘lishi mumkin.

Tashqi sharoitlar: Bolaning psixik rivojlanishiga tashqi sharoitlar, masalan, sog‘liqni saqlash sharoitlari, ovqatlanish, uyqu rejimi va boshqa omillar ta’sir ko‘rsatadi. Masalan, to‘g‘ri ovqatlanish bolaning jismoniy va ruhiy rivojlanishiga yordam beradi.

**MUHOKAMA**

Ontogenezning ilk bosqichlarida psixik rivojlanish inson hayotining eng muhim davrlaridan birini tashkil etadi. Bu davrlarda bolaning sensor va motor qobiliyatlari, til rivojlanishi, kognitiv jarayonlari, hissiy va ijtimoiy munosabatlari shakllanadi. Bu davrlarda bolaning rivojlanishiga to‘g‘ri yondashish uning kelajakdagi hayotiga ijobiy ta’sir ko‘rsatadi. Masalan, erta bolalik davrida onasi bilan mustahkam hissiy aloqaga ega bo‘lgan bolalar kelajakda ijtimoiy jihatdan ancha muvaffaqiyatli bo‘lishadi.

Ontogenezning ilk bosqichlari (chaqaloqlik, erta bolalik va maktabgacha yosh davrlari) insonning psixik rivojlanishida asosiy rol o‘ynaydi. Bu davrlarda bolaning sensor va motor qobiliyatlari, til rivojlanishi, kognitiv jarayonlari, hissiy va ijtimoiy munosabatlari shakllanadi. Ontogenezning ilk bosqichlarida psixik rivojlanishni to‘g‘ri tushunish va uning ahamiyatini anglash insonning kelajakdagi shaxsiy va ijtimoiy rivojlanishi uchun muhim hisoblanadi. Oila, ijtimoiy muhit, genetik omillar va tashqi sharoitlar ontogenezning ilk bosqichlarida bolaning psixik rivojlanishiga katta ta’sir ko‘rsatadi. Shu sababli, bu davrlarda bolaga to‘g‘ri yondashish va uning rivojlanishini qo‘llab-quvvatlash har bir ota-ona va pedagoglarning asosiy vazifasi hisoblanadi.

Mazkur muammoga ilmiy yondashish insonning hayot sharoitlari, shaxsiy xususiyatlari, qobiliyatlari, sifatlari, qiziqish ko‘lami, irodaviy fazilatlari, muayyan his-tuyg‘ularining mazmuni, to‘laligi va hokazolarni yoritish demakdir. Ilmiy ishlar olib borayotgan tadqiqotchi katta yoshdagi odamlardan hayot sharoitining tayyor mahsulini o‘rganadi, lekin bu bilan sinaluvchining psixikasi qanday vujudga kelgani, kechishi, aks ettirish xususiyatlarini tushuntira olmaydi. Ana shu murakkab jarayonni bilish uchun bolaning psixikasi turmush hodisalari va sharoitlari bilan bog‘liqligini aniqlab olinmasa, tajriba o‘tkazuvchi o‘zi o‘rganayotgan nazariy masalalarni ishonarli darajada isbot qila olmaydi.

Inson psixikasining rivojlanishidagi sabab-oqibat va ularning variantlari, invariantlari, modifikatsiyalari, munosabatlarini bilish bola tarbiyasida eng qulay shart-sharoitlarni vujudga keltirish uchun nihoyatda zarur.

Shunday qilib, ontogenez psixologiyasi fanini o‘rganish ham nazariy, ham amaliy ahamiyatga ega. U ham boshqa fanlar qatorida rivojlandi, bunda eksperimental biologiya va genetika, meditsina, sotsiologiya kabi fanlarning xizmati kattadir. Ontogenez va differensial psixologiya fani dialektikaning prinsiplariga, oliy nerv

faoliyati qonunlariga, differensial psixofiziologiya qonuniyatlariga, psixologlar to‘plangan materiallarga tayanib, inson psixikasining kechishi, rivojlanishi, o‘zgarishi yuzasidan bahs yuritadi. Ijtimoiy turmushning barcha jabhalaridagi amaliy masalalarni hal qilishda faol ishtirok etadi.

**XULOSA.**

Hozirgi zamon psixologiyasida shaxsni tadqiq qilish masalasi dolzarbligi bilan boshqa psixologik kategoriyalar ichida alohida axamiyat kasb etadi. Chunki erkin bozor iqtisodiyotiga o’tishning o’zi shaxsda shakllanib ulgurmagan sifat, xislat, xususiyat, fazilat singari sub’ektiv imkoniyatga ega bo’lgan milliy, umumbashariy, insoniy qiyofa oldiga yangi talablarni ko’yadi. Buning oqibatida hayot va faoliyat odamdan hali ro’yobga chiqmagan ichki imkoniyatlari, zaxiralari namoyon bo’lishini taqozo qiladi. Shaxsiy va ijtimoiy turmushda yuz berayotgan o’zgarishlar, islohotlar insonni zamon talabiga moslashishning ehtiyoj va zarurat darajasiga ko’taradi. Buning natijasida shaxsda yangi fazilatlar, kobiliyatlar ro’yobga chiqa boshlaydi, hatto erkak va ayolga xos o’ziga xoslik, kasbiy yo’nalganlik o’rtasidagi tafovutlar ham ayniyatga aylanadi. Ayniqsa, ayollarda menejment, marketing, brokker, biznes faoliyatlariga moyillik, uquvchanlik, zehn, farosatlilik, tavakkalchilik, mas’uliyat hissi kabi xarakterologik xususiyatlar ularda tarkib topa boshlaganligi ijobiy, ijtimoiy voqelik yoki hodisa sifatida baholanishga loyiq. Ushbu shakllanayotgan, yangidan yuzaga kelayotgan shaxsning xislatlari, ichki imkoniyatlari jamiyat tarakqiyoti uchun muhim ahamiyat kasb etadi, shaxslararo, millatlararo munosabatlar darajasini yuksaklikka ko’tarishga xizmat qiladi. Ma’lumki, insondagi ichki imkoniyatlarning uzluksiz ravishda, izchillik bilan namoyon bo’lishi taraqkiyot (progress)ning kafoloti tariqasida gavdalanadi. Shaxsda doimo yuksaklikka intilish yoki komfort hissining hukm surishi taraqqiyotni amalga oshirishning ham harakatlantiruvchisi, ham mexanizmi vazifalarini bajaradi.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:**

1. Piaget, J. (1952). The Origins of Intelligence in Children. International Universities Press.

2. Vygotsky, L. S. (1978). Mind in Society: The Development of Higher Psychological Processes. Harvard University Press.

3. Bowlby, J. (1969). Attachment and Loss: Vol. 1. Attachment. New York: Basic Books.

4.“Rivojlanish psixologiyasi.Pedagogik psixologiya” Z.T.Nishanova, N.G.Komilova, D.U.Abdullayeva, M.X.Xolnazarova “O‘zbekiston faylasuflari miliy jamiyati” nashriyoti.Toshkent-2018

5. “Rivojlanish psixologiyasi” fanidan ma’ruzalar matni Jo‘rayev O‘tkir Toshpo‘latovich

6. “Umumiy psixologiya” G‘oziyev.E “O‘zbekiston faylasuflari milliy jamiyati” 2010

7. Musurmonova O. Ma’naviy qadriyatlar va yoshlar tarbiyasi. –T.: O`qituvchi, 66-bet

8. O‘zbek pedagogikasi antologiyasi // Tuzuvchi-mualliflar: K.Hoshimov, S.Ochil. – Toshkent: O‘qituvchi, 1995. – 137-bet

9. Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li. (2024). Rahbar va xodim munosabatlarining boshqaruv jarayonidagi psixologik xususiyatlari. Образование наука и инновационные идеи в мире, 41(1), 110–113. Retrieved from https://www.newjournal.org/index.php/01/article/view/12079

10. Sirojiddin Amangeldiyev Nurg‘aliy o‘g‘li . Psixologik maslahat gipotezalarini shakllantirish. Central asian academic journal ISSN: 2181-2489 OF scientific research volume 1 I ISSUE 1 I 2021. https://search.app/R78CQ7R1YR9Sg7PR6

Akademic Journal of Educational Research (AJER) International scientific journal
Volume 2 Issue 2 February 2025 ajeruz.com

# RAHBAR QOBILIYATI KOMPONENTLARI. RAHBARLIK SIFATLARI

Yo'ldashova Marjona Bahodir qizi
*CHDPU Amaliy psixologiya 2-kurs talabasi*
marjonayoldashova786@gmail.com

Ozodqulov Olimjon Bahodir o'g'li
*CHDPU Psixologiya kafedrasi o'qituvchisi*
olimjonozodqulov30@gmail.com

***Annotasiya**: Maqolada boshqaruvchilik qobiliyati, tashkilotchilik qobiliyati, rahbarga xos xususiyatlar, adolatli rahbarga xos xususiyatlar, rahbar va liderning farqlari haqida fikr boradi, strategik fikrlash, qaror qabul qilish qobiliyati, jamoani boshqarish kommunikativ qobiliyat,muommolarni hal qilish qobiliyati moslashuvchanlik va kreativlik, tashkiliy qobiliyati. Samarali rahbarning mas'uliyatligi, ishonliligi va halolligi. Adolatli rahbarga xos xususiyatlar, tashabbuskor rahbar, intizomli rahbar va boshqalarni ilhomlantirish qobiliyatiga ega bo'lgan rahbar haqida fikr boradi.*

***Kalit so'zlar:** mativatsiya, psixologiya, moslashuvchanlik, kommunikativ, tashabbuskorlik, lider, strategik, kreativlik, qobiliyat, tashabbuskor,*

**KIRISH:**

Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyev rahbarlik va boshqaruv masalalarida bir qator muhim fikrlarni bildirgan. U rahbarlarning siyosiy maqomi va mas'uliyatini oshirish, aholi muommolarini hal qilish uchun ularga yetarli vakolat va mablag' berish zarurligini ta'kidlagan. Shuningdek, Prezident islohotlarni amalga oshirishda jamiyat bilan hamkorlik qilish muhimligini qayd etgan: "Hamma islohotlarni, hamma harakatlarni jamiyat bilan birga qilamiz".

U shuningdek, haqiqiy ahvolni ochiq-oydin gapirgan odam bizga do'st deb bilishni aytkan: "Haqiqiy ahvolni gapirgan odam bizga do'st"

Prezidentimiz rahbarlarag shunday fikrlar bilan ham yuzlanadi. "Ish yuzasidan talabchanlik qilish boshqa odamlarning shaxsiyatiga tegish butunlay boshqa narsa. Odamlar ish yuzasidan sizga bo'ysinishi mukin, boshqa har qanday masalada siz bilan teppa-teng huquqqa ega ekanini aslo esdan chiqarmang. Barchamiz yaxshi bilamiz, xalqimiz oriyatli, nomusli xalq. Xalqimiz barcha narsaga chidashi mumkin, lekin takror-takror aytaman, adolatsizlikka va nohaqlikka chiday olmaydi. Haqiqiy rahbar, haqiqiy yetakchi odamlarni bardoshini sinash uchun emas, balki ularga munosib shart-sharoit yaratib berish, og'irini yengil qilish uchun rahbar etin tayinalanadi.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLARI**

Hozirgi kunda ko 'pgina insonlar o'z kasbiy faoliyatlarini hayotiy muvaffaqiyatga erishish uchun shaxsiy shakllanishning asosi deb tushunib, psixologik qo'llab-

quvvatlanishga ehtiyojlari mavjudligini tan olmoqdalar. O‘z kasbininig bilimdoni bo‘lish uchun nafaqat texnik fanlarni, balki shaxslarning ruhiy holati va kechinmalarini ham yaxshi bilish kerak bo‘ladi. Bu esa har bir xodimdan psixologiya ilmining sir-asrorlaridan xabardor bo‘lish va shu asosda qonuniy xatti-harakatlarni amalga oshirishni taqoza qiladi. Har qanday inson kundalik hayotida odamlar bilan uchrashib, muloqotga kirishar ekan, u o‘zining bosiq va qiziqqon, beparvo yoki qiziquvchan, mehribon yoki bag‘ritosh, jahldor yoki bosiq va hokozolardan iborat ichki va tashqi ruhiy olamini namoyon qiladi. Bu ruhiy holatlar ongli va ongsiz tarzda namoyon bo‘ladi. Ana shu holatlarning barchasi insonning psixikasini tahskil qiladi. Inson psixikasi moddiy va ma’naviy borliqdagi narsa va hodisalarni jonli aks etuvchi murakkab jarayon bo‘lib u uzoq davom etgan fizziologik rivoji uyg‘unligining mahsuli hisoblanadi.

Rahbar o‘z guruhida eng katta vakolat va e’tirofga ega bo‘lgan, boshqa insonlarga rahbarlik qila oladigan shaxs sanaladi. Rahbar tayinlanmaydi, u shaxsiy fazilatlari tufayli o‘z nomzodini qo‘yadi.

XX asr boshida amerikalik sotsiolog E.Bogardus rahbarda bo‘lishi kerak bo‘lgan fazilatlarni sanab o‘tdi: hazil tuyg‘usi,muloyimlik, oldindan ko‘rish qobiliyati, diqqatni jalb qilish qobiliyati, odamlarni rozi qilish qobiliyati, mas’iliyatni o‘z zimmasiga olishga tayyorlik va boshqalar.

Rahbarlik qobiliyati- bu tashkilot yoki tizimning belgilangan maqsad va vazifalarni amalga oshirishda jarayonlarni samarali nazorat qilish va boshqarish imkoniyatidir. Bu tushuncha, ayniqsa, ta’lim muassasalari uchun muhim ahamiyatga ega bo‘lib, ularning muvaffaqiyati rahbariyatning boshqaruv qobiliyati va tizimning boshqaruvchanligiga bog‘liq. Samarali boshqaruvchanlik qobiliyatiga ega bo‘lish uchun rahbarlarda quyidagi sifatlar rivojlangan bo‘lishi lozim.

Kommunikativlik: Rahbar boshqalarni tinglay olish, va ularni dardini aks eta olish va o‘z fikrini aniq yetkaza olish qobiliyatiga ega bo‘lish kerak.

Zamonaviy rahbar imiji va unga xos bo‘lgan ijtimoiy siyosiy portretlar xususida so‘z yuritilganda shaxsning iqtidorlari e’tiborga olinadi. Ta’lim tashkiloti rahbari boshqaruv jarayonini jamiyatdagi ijtimoiy-siyosiy vaziyatlar bilan moslashtirishi kasbiy faoliyat mazmunini oshiradi. Boshqaruv tizimiga mutaxassislarni tanlash hamda ularni saralashda e’tiqotlarni ustuvor deb baholansa hamda mazkur mezonga e’tibor qaratilsa, maqsadga muvofiq bo‘ladi. Demak, zamon talabi asosida liderning ijtimoiy-siyosiy sohadagi boshqaruv qobiliyati dolzarb hisoblanadi. Respublikamizning bugungi kundagi rivojlanish bosqichi, ta’lim tizimini jahon hamjamiyatdagi o‘rni va mavqiye oshayotgan davrda lider nafaqat tashkilotni yuqori yetaklovchi shaxs, balki davlat siyosatini pedagogic jamoa ongiga yetkazuvchi ijtimoiy faol fuqarodir.

Minglab shaxs sifatlari ichida ko‘plari rahbarlik uchun qulay va ma’quldir. A.V.Petroviskiy ana shunday ijobiy sifatlardan bir yarim mingini sanab chiqqan. Lekin ularning barchasini umumlashtiradigan, albatta bo‘lishi lozim bo‘lgan ayrim sifat, qobiliyatlar borki, ular haqida qisqacha to‘xtalib o‘tmoq lozim. Avvalo har qanday rahbarda intellect-aql zakovatning ma’lum noormasi bo‘lishi kerak. Bu norma yaxshi rahbar uchun o‘rtadan yuqori bo‘lmog‘i maqsadga muvofiqdir, chunki geniy darajasidagi intellektga ega bo‘lgan rahbar bilan ishlash xodimlar uchun qator noqulayliklarni keltirib chiqarishini, bunday aql-zakovat qolganlarning ijobiy rivojlanishiga psixologik to‘siq bo‘lishini amaliyot va hayot ko‘rsatdi. Rahbardagi o‘rtadan yuqori intellektni qoplab ketadigan yana boshqa muhim sifatlar borki, ular boshqarish ishining samarasiga ijobiy ta’sir ko‘rsatadi.

Masalan, rahbarning mustaqil fikrlilik, topqirlik, tashabbuskorlik sifatlari. Chunki, ayrim hollarda xato qilsa ham, rahbar orginal fikrlar aytib, yo‘l-yo‘riqlar ko‘rsata olishi, har bir aytilgan fikr, qilingan ishga mustaqil baho bera olishi zarur chunki, mustaqillik shaxs qiyofasini belgilovchi muhim psixologik xususiyatdir.

**NATIJALAR**

Rahbar mustaqil bo‘lsa, unda o‘ziga ishonch ham bo‘ladi, bu esa o‘z navbatida rahbardagi subektiv talablar darajasining yuqori bo‘lishiga olib keladi. Ko‘pincha, rahbarning boshqalarga talabchanligi haqida gapiriladi., lekin yaxshi rahbar avvalo o‘z-o‘ziga nisbatan talabchan bo‘lishi kerak. O‘z-o‘zini baholash va shu asosda boshqalarga nisbatan munosabatlar tizimini ishlab chiqishi muhim bir omildir.

Har qanday rahbar uchun universal, kerak bo‘lgan hislatlarni yana biri tom ma’noda ziyoli bo‘lishi yoki, boshqacha qilib aytkanda, madaniyatli bo‘lishdir. Boshliq o‘zidagi madaniyatni avvalo muomilada, odamlar bilan bo‘ladigan kundalik muloqotlarda namoyon etmog‘i kerak lozim. Muomila madaniyati- bu o‘rinli, aniq, qisqa samimiy gapirish san’ati va ikkinchi tomondan suhbatdoshni tanlash qobiliyatidir. Chunki, boshliq bilan xodimlar o‘rtasida kelib chiqadigan shaxsiy ziddiyatlarning asosida yo tinglay olmaslik yoki gapni to‘g‘ri gapira olmaslik yotadi. O‘zganing o‘rniga tura olish, uning his kechinmalariga sherik bo‘lish, impatiya hissining borligi dialoglarda sabr-toqatlilik va boshqalar muloqot madaniyatining muhim tomonlaridir.

Yuqorida aytib o‘tilgan rahbarlik sifatlari ichida eng muhimi, tabbiyki, psixologik mahoratni talab etgani odamlar bilan ishlash mahoratidir. Jamoa a’zolari bilan samarali ishlash uchun esa boshliq ularning psixologiyasini yaxshi bilishi zarur, chunki o‘zgalar bilish ular ustidan hukmronlikning yagona yo‘lidir. Ijtimoiy psixologiyaning bu borada ham yaxshi vositasi ijtimoiy psixologik trening uslubi borki, uninh yordamida odamlar bilan ishlovchilar jamoani boshqarishning turli usullariga muvaffaqiyatli tarzda tayyorlanmoqdalar.

Rahbarlik uslublari rahbarga xos bo‘lgan boshqaruv muommolarini hal qilish usullari yo‘llari to‘plamidir, ya’ni u rahbarlikning doimiy ravishda qo‘llaniladigan usullar tizimidir. Asosan rahbarlik uslublari 3-guruhga bo‘linadi.

Avtoritar(direktiv)- Jamoani boshqarish usullariga asoslanadi. Vakolatlar bitta rahbarning qo‘lida to‘plangan, qarorlar individual ravishda qabul qilinadi. Haddan tashqari tashabbus g‘oyib bo‘ladi, ish tartibi qattiq va nazorat darajasi juda yuqori. Hamma narsa aniq maqsadga erishishga qaratilgan. Bunday yetakchilik uslibiga ega bo‘lgan tashkilotlat ma’lumotlarning maxfiyligiga katta e’tibor berishadi. Boshliqlar uchun mutlaqo qabul qilinishi mumkin emas, qo‘l ostidagilar bilan aloqa qilish juda qattiq bo‘lishi mumkin. Jazolar va sanktsiyalar darhol kelad, norozilar darhol ishdan bo‘shatiladi.

Demokratik- Demokratik rahbarlik uslubi ( boshqa ma’noda u kollegial deb ataladi) nafaqat xodimlar boshqalarning ijtimoiy-psixologik va iqtisodiy usullaridan foydalanish. Ushbu ish uslubdida hamkorlikda qaror qabul qilish qo‘llaniladi. Xodimlar ustidan nazorat unchalik qattiq emas, hokimiyat tanqidiga toqatli munosabatda. Xodimlar o‘rtasidagi aloqa tog‘ri va nozik, tashkilot ichidagi ma’lumotlar mavjud.

Liberal- K.Levin o‘zining yetakchilik uslublari nazariyasida bunday biznes xatti-harakatlarini anarxiya deb ataydi. Bu ma’muriy jarayonning yo‘naltiruvchi ta’siri bo‘lmagan va uning barcha ishtirokchilari deyarli mutlaq erkinlikka ega bo‘lgan holat. Bu texnika nafaqat foyda keltirmaydi, balki zararlidir va shuning uchun aksariyat hollarda. Ammo ma’lum sharoitlarda hatto liberal rahbarlik uslubi ham samarali bo‘lishi mukin. Agar tashkilot yetarlicha yuqori malakali va ayni paytda intizomli ishchilarga ega bo‘lsa, zaif ifodalangan kuchga toqat qilish mumkin. Bu masalan, qandaydir ilmiy yoki ijodiy laboratoriyalar bo‘lishi mumkin.

**MUHOKAMA**

Har qanday rahbar keng va chuqur fikrlay olishi bilan birga, chqqon va uddaburon, harakatchan va shijoatli bo‘lishi ham kerak. Shuning uchun rahbarlik faoliyatini tafakkur va harakat birligi deb atadik. Fikrlash va harakat bir paytning o‘zida ro‘y beradi, boshiq o‘zi o‘ylashi, o‘zi mantiqiy xulosaga kelishi va ularni amlaga oshirishga kirishi kerak. Avvalo, rahbar o‘zi boshchilik qilayotgan tizim, tuzilma haqida yetarlicha dunyoqarash bilim, tajriba va ko‘nikmaga ega bo‘lishi shart. O‘z navbatida intilivchan hamda har tomonlama o‘tkir zehnli bo‘lishi zarur.

Rahbarning professional rivojlanishida shunday obyekt va subyektiv omillar mavjudki, ular shaxsning boshqaruv sohasida ulg‘ayishiga to‘siqinlik qilib, shu bilan birga uning professional jihatdan o‘zini yana bir bor namoyon etishiga, kasb sohasi bilan o‘zining mutonosibligini aniqlashtirishga asos bo‘ladi. Har qanday professional inqiroz- shaxsning kasb bilan idenfikatsiyalashuvi borasidagi ziddiyat bo‘lib, bunda

insonning kasb sohasida o‘zini yangitdan ifodalash zaruriyati uning avvalgi identifikatsiyasini saqlab qolish niyati bilan ziddiyatga boradi.

Tabiiyki, har qanday harakat, faoliyat doim ham o‘ylaganidek bir tekisda davom etmaydi. Ayniqsa ishga, shaxsiy va jamoviy professionalism rivojiga salbiy ta’sir ko‘rsatadigan holatlar rahbarlik faoliyatida ko‘p uchraydi. Ularning sog ‘ligiga jiddiy ta’sir ko‘rsatish darajasida bo‘lishi ancha ayanchli. Bunday holatlarga duch kelmaslik uchun boshqaruv jarayonini strategik yo‘lga qo‘yish juda muhimdir. Sababi kichik xato ham ulkan oqibatlarga olib kelishi mumkin. Aytib o‘tilganidek asosiy javobgar rahbar bo‘ladi. Shuning uchun bunday holatlarda ko‘p jabr rahbar rahbarlar zimmasiga qoladi.

Rahbar maslahatlarini berish-rivojlanish strategiyasini o‘zgartirishga qo‘shimcha o‘sish manbalarini topishda murakkab muommolarni yechish uchun rahbarlarga mutaxassis yordamidir. Bu bilan o‘z-o‘zini tashkil etish va rivojlantirish mexanizmini yuritadi. Maslahatchi-ijtimoiy menejer, umumijtimoiy va umuminsoniy ne’matlar tashuvchi, jamiyat hayotining turli jabhalariga yaxshi moslashadi.

## XULOSA

Rahbarlik bu nafaqat boshqaruv, balki jamoani rivojlantirish va ilhomlantirish san’atidir. Samarali rahbarlik uchun strategik fikrlash, tezkor qaror qabul qililish, jamoani boshqarish, muommolarni hal qilish, kommunikativ va tashkiliy qobiliyatlar muhim hisoblanadi. Shu bilan birga, ishonchlilik, mas’uliyat, ado;at, tashabbuskorlik va intizomlilik kabi shaxsiy sifatlar har qanday rhabrning muvaffaqiyatida katta rol o‘ynaydi.

Zamonaviy rahbar o‘z bilim va ko‘nikmalarini doimiy rivojlantirib borishi moslashuvchan va innovatsion bo‘lishi kerak. Faqat shunda u o‘z jamoasi bilan yuqori natijalarga erisha oladi.

Boshqacha qilib aytganda samarali rahbarning eng muhim sifatlaridan biri-analitik fikrlash qobiliyati bo‘lib, bu rahbarning tezkor va oqilona qarorlar qabul qilishiga yordam beradi. Har qanday murakkab muommolarni tahlil qilish, imkoniyatlarini baholash va eng maqbul yechimni toppish rahbarlikning muhim jihatlaridan biridir. Shu bilan birga, rahbar o‘z jamoasi uchun mas’uliyatni his qilishi, xatolarni tan olib, ularni tuzatish yo‘llarini izlab topishi kerak. Bundan tashqari, samarali rahbarning kommunikativ qobiliyatlari ham muhim o‘rin tutadi. Jamoa bilan ochiq va samimiy muloqot olib borish, har bir xodimning fikrini tinglash va ularga qo‘llab-quvvatlash berish rahbarning hurmat va ishonch qozonishga yordam beradi. Ayniqsa, bugungi kunda globalizatsiya va texnologik tarqqiyot sharoitida psixologik barqarorlik va moslashuvchanlik rahbarlik sifatlarining ajralmas qismi hisoblanadi. Stressli vaziyatlarni boshqarish, inqiroz sharoitida muvozanatni saqlash va doimiy o‘zgarishlarga moslasha olish bugungi rahbar uchun zarur bo‘lgan ko‘nikmalardir. Xulosa qilib aytganda, muvaffaqiyatli rahbar bo‘lish uchun shaxsda yetakchilik

qobiliyatlari, strategic fikrlash, samarali boshqaruv usliblari, yaxshi muloqot ko‘nikmalari va yuqori darajadagi mas’uliyat hissi bo‘lishi lozim. Zamonaviy jamiyatda rahbarlik nafaqat bilim va tajribaga, balki insoniy fazilatlar va motivatsion kuchga ham bog‘liq. Shuning uchun rahbarlik qobiliyatlarini doimiy ravishda rivojlantirish va yangi sharoitlarga moslashish bugungi rahbarlar uchun muhim vazifalardan biridir.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1.Ijtimoiy psixologiya T.L.Xurvaliyeva, S.N.Jo‘rayeva (2023)

2.Umumiy psixologiyasi F.I.Xaydarov, N.I.Xalilov (2019)

3.Kasb faoliyat psixologiyasi Z.N.Yulchiyeva (2022)

4.Boshqaruv jarayonlarida rahbarlik faoliyatini rivojlantirish (2022)

5. Ю.В.Полякова. Корпоративная культура как инструмент повышения эффективности деятельности организации [Электронный ресурс]. Режим доступа: http://www.msnauka.com/14_NPRT_2010/Economics/66548.doc.htm

6. О.С.Виханский, А.И. Наумов Менежмент: Учебник для вузов по эконб. спес. и направл. – Трете изде. – М.: Гардарика, 2008. –С.214.

7. Менеджмент средней и высшей школы: 100 новых понятий: Сравнительный словарь на русском и немецком языке / Авторы-издатели: О. Грауман, Р.В. Кек, М.Н. Певзнер, А.Г. Ширин. - Хильдесхайм, Германия, 2004.

8. Э.Ф. Зеер, Модернизация профессионального образования: компетентностный подход / Э.Ф. Зеер, А.М. Павлова, Э.Э. Сыманюк. - М.: МПСИ, 2005.-216 с.

9. M. Sharifxo‘jaev., Q.Abdullaev. Menejment. Daslik. - T.: O‘qituvchi, 2001.-B.43.

10. Л.В.Пергудов, М.Х.Саидов. Менежмент экономика вищего образования. - Т.: Молия, 2001.-В.65.

# O‘YINNING MAKTABGACHA YOSH DAVRIDA PSIXIK RIVOJLANISHDA TA’SIRI

Choriyeva Sobida Mehmonovna
*CHDPU Boshlang‘ich ta’lim fakulteti 1-kurs talabasi*
choriyevasobida985@gmail.com

Qo‘ldosheva Marjona Shuhrat qizi
*CHDPU Boshlang‘ich ta’lim fakulteti 1-kurs talabasi*
marjonaquldosheva54@gmail.com

***Аннотация:*** *Игра играет ключевую роль в умственном развитии детей дошкольного возраста. В этой статье рассматривается влияние игры на когнитивное, эмоциональное, социальное и физическое развитие детей. Через игру дети познают окружающую среду, формируют социальные отношения, развивают творческие способности, учатся логически мыслить. Также в статье анализируются различные виды игр (позитивные, творческие, социальные игры) и их влияние на развитие детей. Понимание важности игры в умственном развитии дошкольников помогает детям полностью раскрыть свой потенциал.*

***Ключевые слова:*** *игра, дошкольный возраст, психическое развитие, познавательное развитие, эмоциональное развитие, социальное развитие, творческие способности, логическое мышление, социальные отношения.*

***Abstract:*** *The game plays a key role in the mental development of preschool children. This article covers the impact of play on children's cognitive, emotional, social and physical development. Through play, children explore the environment, form social relationships, develop creative abilities, and learn to think logically. The article also analyzes different types of play (positive, creative, social games) and their impact on children's development. Understanding the importance of play in the mental development of preschoolers helps children develop their full potential.*

***Key words:*** *game, preschool age, mental development, cognitive development, emotional development, social development, creative abilities, logical thinking, social relations.*

## KIRISH.

Maktabgacha yosh davri (3-7 yosh) bolalarning psixik, hissiy, ijtimoiy va jismoniy rivojlanishining eng faol davrlaridan biri hisoblanadi. Bu davrda o‘yin bolalarning asosiy faoliyat turi bo‘lib, ularning rivojlanishida muhim rol o‘ynaydi. O‘yin orqali bolalar atrof-muhitni o‘rganadi, ijtimoiy munosabatlarni shakllantiradi,

kreativ qobiliyatlarini rivojlantiradi va mantiqiy fikrlashni o‘rganadi. Ushbu maqolada o‘yinning maktabgacha yosh davridagi bolalarning psixik rivojlanishiga ta’siri, shuningdek, o‘yinning turli turlari va ularning ahamiyati keng yoritilgan.

**ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR**

Maktabgacha yoshdagi bolalarda harakatning o‘sishiga o‘yinning ta’siri haqida gap borganida avvalo shuni aytish kerakki, birinchidan, o‘yinni tashkil qilishning o‘ziyoq mazkur yoshdagi bolaning harakatini o‘stirish va takomillashtirish uchun eng qulay shart-sharoit yaratadi. Ikkinchidan, o‘yinning bola harakatiga ta’sir etishining sababi va xususiyati shuki, harakatning murakkab ko’nikmalarini sub’ekt aynan o‘yin paytida emas, balki bevosita mashg’ulot orqali o’zlashtiradi. Uchinchidan, o’yinning keyinchalik takomillashuvi barcha jarayonlar uchun eng qulay shart-sharoitlarni vujudga keltiradi. Shu boisdan o’yin faoliyati xatti-harakatni amalga oshirish vositasidan bolaning faolligini ta’minlovchi mustaqil maqsadga aylanadi. Negaki, u (o’yin) sub’ekt (jonzot) ongining dastlabki ob’ekti darajasiga o‘sib o’tadi. Maktabgacha yoshdagi bola muayyan xususiyatga ega bo’lgan rolni tanlaydi, shu bilan birga u yoki bu personajga xos qat’iy yurish-turishni ongli ravishda ijro etishga intiladi. Shunday ekan, o’yin mazkur bola uchun eng zarur faoliyatga aylana boradi va yangi shakldagi harakatlarni takomillashtirish, ularni anglagan holda esga tushirish ehtimoli yaqqol voqelikka aylana boshlaydi. Mazkur harakatlarni egallash bolada jismoniy mashqlarni ongli ravishda bajarish imkoniyatini vujudga keltiradi

O‘yin faqat bilish jarayonlarini takomillashtirib qolmay, bolaning xulq-atvoriga ham ijobiy ta’sir ko’rsatadi. Maktabgacha yoshdagi bolalarda o‘z xulqini boshqarish ko‘nikmalarini tarkib toptirishga bog‘liq psixologik muammoni o‘rgangan Z.V.Manuylenkoning fikricha, biror maqsadga yo‘naltirilgan mashg‘ulotga nisbatan o‘yinda xulq ko‘nikmalarini oldinroq va osonroq egallash mumkin. Ayniqsa, bu omil maktabgacha yoshdagi bolalarda yosh davrining xususiyati sifatida o’zining yorqin ifodasini topadi. Katta maktabgacha yoshdagi bolalarda o‘z xulqini o’zi boshqarish ko’nikmasi o‘yin faoliyatida ham, boshqa sharoitlarda ham qariyb baravarlashadi. Ba’zan ular ayrim vaziyatlarda, masalan, musobaqa paytida o‘yindagiga qaraganda yuqoriroq ko’rsatkichga ham erishishlari ham mumkin. Yuqoridagi mulohazalar asosida umuman aytganda, o‘yin va o‘yin faoliyati bolada o‘z xulqini boshqarish ko’nikmalarini shakllantirish uchun muhim ahamiyat kasb etadi.

Bolaning aqliy o’sishi to‘g‘risida fikr yuritilganda, oldingi bobda qayd qilinganidek, shuni ham aytish kerakki, narsalarni yangi nom bilan atashda yoki yangicha nomlash holatidan kelib chiqib, sub’ekt o‘yin paytida faol harakat qilishga urinadi. Chunki u moddiy narsalarga asoslangan harakat rejasidan tasavvur qilinayotgan, fikr yuritilayotgan jismlar mohiyatini aks ettiruvchi harakat rejasiga o‘tadi. Bola jismlarning moddiy shaklidan birdaniga xayoliy ko‘rinishiga o‘tishida unga tayanch nuqtasi bo’lishi kerak, vaholanki shunday tayanch nuqtasi vazifasini

o’tuvchi narsalarning aksariyatidan o’yinda bevosita ob’ekt sifatida foydalaniladi. O‘yin faoliyatida mazkur jismlar qandaydir alomatlarni aks ettiruvchi sifatida emas, balki ana shu tayanch narsalar to’g’risida fikrlash uchun xizmat qiladi, shuningdek, tayanch nuqtasi harakatning yaqqol narsa bilan bog’liq jihatini aks ettiradi. Yuqorida aytilganidek, narsa bilan o’yin harakatlarining takomillashuvi harakat shakli, xususiyati, bosqichi kabilarni qisqartirish va umumlashtirish hisobiga amalga oshiriladi. O‘yin harakatlarining qisqarishi va umumlashuvi ularning aqliy ko’rinishdagi mantiqan izchil, yig’iq shaklga o‘tishning asosini tashkil qiladi.

**TADQIQOT NATIJALARI**

O‘yin bolalarning kognitiv (idrok etish) qobiliyatlarini rivojlantirishda muhim rol o‘ynaydi. Quyidagi jihatlar kuzatiladi:

Mantiqiy fikrlashni rivojlantirish: O‘yin orqali bolalar mantiqiy fikrlashni o‘rganadi. Masalan, konstruktiv o‘yinlar (pazllar, konstruktorlar) bolalarning fazoviy va mantiqiy fikrlashini rivojlantirishga yordam beradi.

Atrof-muhitni o‘rganish: O‘yin orqali bolalar atrof-muhitni o‘rganadi va yangi bilimlarni o‘zlashtiradi. Masalan, tabiat haqidagi o‘yinlar bolalarning tabiatni tushunishiga yordam beradi.

Xotira va diqqatni rivojlantirish: O‘yinlar bolalarning xotirasi va diqqatini rivojlantirishga yordam beradi. Masalan, qoidalarga asoslangan o‘yinlar (masalan, stol o‘yinlari) bolalarning diqqatini jamlash va qoidalarga rioya qilish ko‘nikmalarini rivojlantirishga yordam beradi.

O‘yin bolalarning hissiy rivojlanishiga ham katta ta’sir ko‘rsatadi:

Hissiyotlarni ifodalash: O‘yin orqali bolalar o‘z hissiyotlarini ifodalashni o‘rganadi. Masalan, qo‘g‘irchoq o‘yinlari orqali bola o‘z hissiyotlarini va tajribalarini aks ettirishi mumkin.

Stressni kamaytirish: O‘yin bolalarning stressini kamaytirishga yordam beradi. O‘yin orqali bolalar hissiy jihatdan yengillik his qiladi va kayfiyatlari yaxshilanadi.

Ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirish: Ijodiy o‘yinlar (masalan, rasim chizish, qo‘g‘irchoq o‘yinlari) bolalarning ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

O‘yin bolalarning ijtimoiy rivojlanishida ham muhim rol o‘ynaydi:

Ijtimoiy ko‘nikmalarni shakllantirish: O‘yin orqali bolalar boshqa bolalar bilan hamkorlik qilish, bahamjihatlik qilish va munosabatlarni boshqarishni o‘rganadi. Masalan, guruh o‘yinlari bolalarning ijtimoiy ko‘nikmalarini rivojlantirishga yordam beradi.

Ijtimoiy rollarni o‘rganish: O‘yin orqali bolalar ijtimoiy rollarni (masalan, o‘qituvchi, shifokor, ota-ona) o‘rganadi va ularni tushunishni boshlaydi.

Muloqot qobiliyatlarini rivojlantirish: O‘yin orqali bolalar muloqot qobiliyatlarini rivojlantirishadi. Masalan, dialogga asoslangan o‘yinlar bolalarning nutqini va muloqot qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

O‘yin bolalarning jismoniy rivojlanishiga ham ijobiy ta’sir ko‘rsatadi:

Harakat qobiliyatlarini rivojlantirish: Faol o‘yinlar (masalan, yugurish, sakrash) bolalarning jismoniy qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

Nozik motor qobiliyatlarini rivojlantirish: Qo‘l va barmoq harakatlarini talab qiladigan o‘yinlar (masalan, plastilin bilan ishlash, chizish) bolalarning nozik motor qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

**MUHOKAMA**

Bolaning xohish va istagidagi ayrim o’zgarishlar, ularning tasavvurlar bilan birlashuvi maktabgacha yoshdagi sub’ektlarda faoliyatning yangi ko’rinishlari (rolli o’yinlar, ijodiy, tasviriy va konstruktiv faoliyat, sodda mehnat faoliyati) keng ko’lamda rivojlanishiga qulay imkoniyat yaratuvchi shart-sharoit hisoblanadi. Bola o’zining faoliyatida tevarak-atrofdagi narsalar va hodisalar to’g’risidagi tasavvur obrazlaridan amaliy foydalanish bilan chegaralanib qolmay, ularga nisbatan o’zining shaxsiy emotsional munosabatini ham bildiradi. Bu hol ko’pincha ularning ijodiy o’yinlarida yaqqol ko’zga tashlanadi. Ijodiy o’yinlarda bolaning kattalar faoliyati haqidagi, ularning o’zaro munosabati to’g’risidagi tasavvuri aks etadi, u o’zini kattalar bilan birga harakat qilayotgandek his etadi, hatto voqelikning bevosita qatnashchisi vazifasini o’taydi.

Harakatga undovchi xohish-istak bolaning tasav¬vuri bilan uzviy bog’lanib, shuningdek, bevosita id¬rok qilish mumkin bo’lgan vaziyat bilan aloqaga kirishib, yangidan yangi xohish-istaklarni keltirib chiqaradi. Hatto, bolani o’zi uncha qiziqmaydigan faoliyatga ham undashi yoki tanish faoliyatga yangicha shakl va mazmun berib uni bajarishga yo’naltirishi mumkin. Psixologik manbalardan ma’lumki, mazkur yoshdagi bolalarni o’zlari xohlamaydigan zerikarli faoliyatga (chunonchi, yozishga, rasm chizishga, mehnatga, harakatli o’yinga) majbur qilish mumkin emas. Ular o’zlari xohlamagan mashg’ulotlarda juda tez charchaydilar. Shunday mashg’ulotlarga amaliy jihatdan yondashib, yaqqollik alomatlari kiritilsa, bolalar ishga astoydil, butun vujudlari bilan kirishib ketadi. Natijada ularda shu mashg’ulotga ijodiy munosabat vujud¬ga keladi.

Mazkur yosh davridagi bolalarning kattalar bilan munosabatga kirishuvining eng muhim xususiyatlaridan biri − ularning xohish-istaklarini boshqarish imkoniyati mavjudligidir. Ularni kattalarning ezgu niyatiga ko’niktirish, ota-onalar va murabbiyalar mayliga bo’ysundirish mumkinligidir. Ularning boshqa yosh davrlaridagi bolalardan farqi ularda nisbatan xotirjam, barqarorroq his-tuyg’ular mavjudligi, ularning affektiv holatlardan uzoqroqlik, nizolarga kam berilishidir. Bunday bolalarda affektiv (jazavali) holat yuz berishi mumkin, lekin u vaqtinchalik bo’lib, yaqqol harakat bilan emas, balki tasavvur obrazlari dinamikasi bilan bog’liq holda yuzaga keladi.

Bevosita idrok qilinmaydigan holatlarga nisba¬tan his-tuyg'u, murakkab ichki tug'yon va kechinmalarning paydo bo'lishi, keyinchalik emotsional o'sish uchun eng qulay shart-sharoitlar yaratadi.

Yuqoridagi umumiy xulosalar asosida aytish mumkinki, uch yoshgacha davr nutq va nutq faoliyatini eng, oqilona namoyon qilish va to'g'ri, maqsadga muvofiq rivojlantirish bosqichi hisoblanadi. Binobarin, har bir yosh davrining o'ziga xos qulay o'sish pallalari, imkoniyatlari va o'ziga xos xususiyatlari mavjud. Bu narsa umumiy psixologik qonuniyatlarga suyangan holda talqin etiladi, shu bilan birga yetakchi faoliyatning roli inobatga olinadi.

Bolaning tik yurishga odatlanishi, fazoviy qonuniyatlar, o'ziga xoslik, borliqdagi mavjudotlarni to'g'ri idrok qilish kabilar unda turli psixologik sifatlarni shakllantiradi, shuningdek, mutlaqo yangi shaxs xususiyatlarni vujudga keltiradi. Unda harakat shakllariga nisbatan sinchkovlik uquvi ko'proq o'sadi, vaqtni tasavvur qilish, vaqt o'lchovlariga qiziqish tuyg'usi uyg'onadi. O'yin faoliyatida, tengdoshlari va kat¬talar bilan bevosita muloqotga kirishishda vaqtni, fazoni va harakatni idrok qilish malakasi takomillashib boradi, mazkur psixologik kategoriyalar sifat jihatdan yangi rivojlanish bosqichiga ko'tarila boshlaydi.

Mazkur davrda nutq mazmunliroq, nutq faoliyati esa grammatik, morfologik va sintaksistik nuqtai nazardan to'g'ri tuzilishga ega bo'la boradi, bolaning bu boradagi faolligi mislsiz darajada o'zgaradi. Atoqli psixologlar va o'zimizning kuzatishlarimizga qaraganda, uch yoshli bola soat sayin bir nechtadan (ona tili yoki begona tilga doir) so'zlarni o'zlashtiradi va o'zining nutq boyligiga aylantiradi. Nutq faoliyatining rivoji o'zgalar nutqini oqilona idrok qilish va tushunish imkonini yaratadi, shaxslararo muomala ko'lamini yanada kengaytiradi.

**XULOSA**

O'yin maktabgacha yosh davridagi bolalarning psixik rivojlanishida asosiy rol o'ynaydi. O'yin orqali bolalar kognitiv, hissiy, ijtimoiy va jismoniy jihatdan rivojlanadi. O'yinning turli turlari (ijobiy, ijodiy, ijtimoiy o'yinlar) bolalarning rivojlanishiga xilma-xil ta'sir ko'rsatadi. O'yinning maktabgacha yosh davrida psixik rivojlanishdagi ahamiyatini anglash bolalarning to'liq qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi. Ota-onalar, pedagoglar va tarbiyachilar bolalarning o'yin faoliyatini qo'llab-quvvatlash orqali ularning rivojlanishiga yordam berishlari mumkin.

O'yin faoliyatidagi tabassum, jonlanish, shodlik tuyg'ulari avval faqat kattalar ishtirokida namoyon bo'ladi, vaqt o'tishi bilan o'yinning o'zi bolaga quvonch bag'ishlaydi. Go'dak bir yoshga yaqinlashgan sari kattalarning xatti-harakatlarini izchil kuzatishdan tashqari, unda asta-sekin ularning faoliyatida ishtirok etish tuyg'usi, istagi paydo bo'ladi, keyinchalik ularga ko'mak berish ishtiyog'i tug'iladi. Natijada bola individual faoliyat turidan hamkorlikdagi faoliyatga ham o'ta boshlaydi. Ma'lumki, hamkorlikdagi faoliyat muloqot ko'lamini kengaytirishga yordam beradi.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. Piaget, J. (1951). Play, Dreams and Imitation in Childhood. New York: Norton.

2. Vygotsky, L. S. (1978). Mind in Society: The Development of Higher Psychological Processes. Harvard University Press.

3. Elkonin, D. B. (1978). Psychology of Play. Moscow: Pedagogika.

4.“Rivojlanish psixologiyasi.Pedagogik psixologiya” Z.T.Nishanova, N.G.Komilova, D.U.Abdullayeva, M.X.Xolnazarova “O‘zbekiston faylasuflari miliy jamiyati” nashriyoti.Toshkent-2018

5. “Rivojlanish psixologiyasi” fanidan ma’ruzalar matni Jo‘rayev O‘tkir Toshpo‘latovich

6. “Umumiy psixologiya” G‘oziyev.E “O‘zbekiston faylasuflari milliy jamiyati” 2010

7. Musurmonova O. Ma’naviy qadriyatlar va yoshlar tarbiyasi. –T.: O`qituvchi, 66-bet

8. O‘zbek pedagogikasi antologiyasi // Tuzuvchi-mualliflar: K.Hoshimov, S.Ochil. – Toshkent: O‘qituvchi, 1995. – 137-bet

9. Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li. (2024). Rahbar va xodim munosabatlarining boshqaruv jarayonidagi psixologik xususiyatlari. Образование наука и инновационные идеи в мире, 41(1), 110–113. Retrieved from https://www.newjournal.org/index.php/01/article/view/12079

10. Sirojiddin Amangeldiyev Nurg’aliy o’g’li . Psixologik maslahat gipotezalarini shakllantirish. Central asian academic journal ISSN: 2181-2489 OF scientific research volume 1 I ISSUE 1 I 2021. https://search.app/R78CQ7R1YR9Sg7PR6

# MEHNAT PSIXOLOGIYASI HAQIDA TUSHUNCHA.

Iskandarova Ruxshona Sherali qizi
*CHDPU Amaliy psixologiya 2-kurs 23/2-guruh talabasi*
ruxshonaiskandarova862@gmail.com

Ozodqulov Olimjon Bahodir o'g'li
*CHDPU Psixologiya kafedrasi o'qituvchisi*
olimjonozodqulov30@gmail.com

***Аннотация:*** *Значение психологии труда в современной трудовой среде возрастает. В данной статье изучаются основные проблемы психологии труда - профессиональный стресс, снижение мотивации сотрудников, эффективность стилей руководства, отсутствие психологической безопасности - и современные пути их решения (например, гибкий график работы, мотивационные программы, оптимизация организационной культуры). В исследовании использовался анализ 40 международных научных статей, опубликованных в 2018-2023 годах, результаты опроса, проведенного с участием 300 сотрудников в Узбекистане и странах СНГ, а также анализ состояния корпоративных практик. Результаты показывают сильную корреляцию между психологическим благополучием работников и производительностью. В заключение была подчеркнута необходимость создания в организациях центров психологической помощи, повышения квалификации руководителей и гуманизации условий труда.*

***Ключевые слова:*** *психология труда, профессиональный стресс, мотивация сотрудников, организационная культура, психологическая безопасность, стили руководства, производительность труда.*

***Abstract:*** *The importance of work psychology in the modern working environment is increasing. In this article, the main problems of labor psychology - professional stress, decrease in employee motivation, effectiveness of leadership styles, lack of psychological safety - and modern solutions to them (for example, flexible work order, motivational programs, optimization of organizational culture) are studied. The research used the analysis of 40 international scientific articles published in 2018-2023, the results of a survey conducted with the participation of 300 employees in Uzbekistan and the CIS countries, as well as the analysis of the state of corporate practices. The results show a strong correlation between workers' psychological well-being and productivity. In conclusion, the need to create psychological service centers in organizations, improve the qualifications of leaders and humanize working conditions was emphasized.*

***Key words:*** *work psychology, professional stress, employee motivation, organizational culture, psychological safety, leadership styles, labor productivity.*

**Kirish**

Mehnat psixologiyasi-bu xodimlarning psixologik holati, ularning motivatsiyasi va tashkiliy muhit oʻrtasidagi oʻzaro ta’sirni oʻrganuvchi fan sohasi. 21-asrda raqamlashtirish, global raqobat va pandemiyalar kabi omillar mehnat sharoitlarini keskin oʻzgartirib, yangi psixologik muammolarni keltirib chiqardi. Masalan, masofaviy ish tartibi stressni kamaytirish imkoniyatlarini yaratgan boʻlsa-da, ijtimoiy izolyatsiya va ish-tenglik muvozanatining buzilishi kabi salbiy oqibatlarga ham olib keldi. Oʻzbekistonda esa, iqtisodiy islohotlar davrida mehnat bozoridagi oʻzgarishlar, yuqori ishsizlik darajasi va malakali kadrlar etishmovchiligi xodimlarning psixologik holatiga jiddiy ta’sir koʻrsatmoqda.

Tadqiqotning maqsadi-mehnat psixologiyasi sohasidagi dolzarb muammolarni aniqlash va ularni bartaraf etish uchun ilmiy asoslangan tavsiyalar ishlab chiqishdir. Ayniqsa, Oʻrta Osiyo mintaqasi kontekstida ushbu sohaga oid tadqiqotlar yetarli emasligi maqolaning amaliy ahamiyatini oshiradi.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Mehnat faoliyatining psixologik mohiyati insonga uning kasbi taqozo qiladigan psixik xususiyat, holat va jarayonlarga qoʻyiladigan talablardan iborat boʻladi. Ishlab chiqarish faoliyatining har xil turlari (kasblar va ixtisosliklar) uni muvaffaqiyatli amalga oshirish uchun inson shaxsining turli-tuman xususiyatlari: uning maqsadga yoʻnaltirilganligi, tajriba, xarakter, qobiliyat, psixik holatlar, diqqat-e’tibor, tafakkur, xotira, fikrlash, emotsionallik, iroda kuchi va psixomotorikani talab qiladi - bular mazkur faoliyatga nisbatan qobiliyatlilikni belgilaydi. Mehnat psixologiyasining predmeti - mehnat faoliyatida inson ruhiyatining shakllanish qonuniyatlari va oʻziga xos xususiyatlarining namoyon boʻlishi hamda kasbiy saralash, kasbiy maslahat va mehnat ekspertizasi masalalaridir. Ye.A.Klimov ta’rifi bilan aytganda, “mehnat psixologiyasining fan sifatidagi oʻzagi: bu mehnat sub'yekti sifatida insonning xatti-harakati va shakllanishiga doir amaliy masalalarni ilmiy asoslangan holda hal etish shart-sharoitlarini, yollari va usullarini oʻrganuvchi psixologiya sohasidir”. Shu bilan birga mehnat psixologiyasi fanining sub’yekti deb — inson koʻrsatilgan. Mehnat psixologiyasining tadqiqot ob’yekti sifatida ishlab chiqarish va mehnatda shaxs faoliyatining psixologik xususiyatlari, uning ishdan boʻsh vaqti, hordiq olishining ishlab chiqarishga ta’siri va mehnatni ilmiy asosda tashkil etishning psixologik jihatlari oʻrganiladi. Mehnat unumdorligini oshirish uchun ishchiga ijtimoiy shartsharoitlar yaratish, jismoniy xavfsizligini ta’minlash, jismoniy hamda emotsional zoʻriqishlarning oldini olish yoki bartaraf etish uchun ketgan sarflar miqdorini

kamaytirish zarirdir. Mehnat psixologiyasining maqsadi mehnatkashiar uchun aqliy va jismoniy faoliyat jarayonida aynan psixologik iliq muhitni yaratishdan iboratdir.

Mehnat psixologiyasi turli mehnat faoliyatlarining o‘ziga xosligini ijtimoiy-tarixiy va aniq ishlah chiqarish sharoiti, mehnat quroli, mehnat ta’limi metodlari hamda shaxsning psixologik sifatiga ko‘ra o‘rganuvchi psixologiya fanining bir sohasidir. Mehnat psixologiyasining barcha faoliyat turlariga taalluqli bo‘lgan bir qancha umumiy vazifalar, umumiy muammolari hamda professional mehnatning alohida turlariga taalluqli bir qancha juziy muammolari ham mavjud. Mehnat psixologiyasining umumiy muammolari

- mehnat faoliyati nuqtai nazaridan qaraladigan va hal qilinadigan muammolar bo‘lib, ulan
- mehnat jarayonida ayrim psixik funktsiyalaming namoyon bo‘lish xususiyatlari;
- mehnatga nisbatan u yoki bu munosabatning ahamiyati;
- ishda onglilikning rolini oshirish;
- ishchi va xodimlarda kashiy sifatlatr qanday hosil qilinishini o‘rganish;
- maktabdan tashqari, bevosita ishlab chiqarishning o‘zida amalga oshirilayotgan mehnat va kasbiy ta'lim hamda tarbiyaning psixologik asoslari haqidagi masalalarni ishlab chiqish;
- texnikani takomillashtirish va undan foydalanish negizida kishilarning mehnat unumdorligini oshirish masalalarini hal etish;
- kasbiy layoqat va kasbiy mahorat, shuningdek, bu layoqatlarni ta'lim jarayonida va ishlab chiqarishda shakllantirish masalalarini ishlab chiqish;
- mehnat ko‘nikma va malakalari hosil qilishning ratsional usullarining psixologik asoslarini qidirib topish;
- professional yo‘l-yo‘riqlar ko‘rsatish;
- profkonsultatsiya-kasbiy maslahat berish;
- korxonalarda professional kadrlarni tanlash masalalarini psixologik jihatdan asoslash;
- mehnat sifati
- unumdorligini oshirish;
- ishchi yoki xodimning psixik holati mehnat unumdorligiga qanday ta’sir ko‘rsatishini aniqlash;
- mehnat xavfsizligini ta’minlash;
- ishchining muayyan holatini keltirib chiqaruvchi sabablarni, sharoitlarni, me’yordan chiqishning o‘rni va vaqtini aniqlash;
- professional toliqishning oldini olish;
- mehnat ritmi va dam olish masalalarini o‘rganish;
- mashinalarning konstruktiv xususiyatlari, ish joyi va uning psixologik talablarga mos kelishi kabi masalalarni o‘rganish;

- mehnat unumdorligini oshirishda ayrim psixik funktsiyalar sifatining, xususan, his-tuyg‘ular, inson irodaviy sifatlarining ahamiyatini o‘rganishga aloqador masalalardan iborat. Mehnat psixologiyasining juz’iy vazifalariga, avvalo, shaxsning muayyan ixtisos sohasidagi ishning muvaffaqiyatli bajarilishini ta’minlovchi, har bir kasbni xarakterlab beruvchi psixik sifatlarni o‘rganish kiradi. Ayrim kasblarni, masalan, (chilangar, payvandchi, haydovchi, uchuvchi, po‘lat erituvchi, ip yigiruvchi, tikuvchi kabilar) psixologik jihatdan bunday xarakterlash professiogramma deb ataladi

Mehnat psixologiyasining asosiy tarm oqlari Mehnat psixologiyasi odamning mehnat faoliyati bilan bog‘liq ko‘plab vazifalar yechimini topadigan psixologik bilimlar sohasidir. Mazkur vazifalar majmui mehnat psixologiyasiga oid bilimlarning ixtisoslashuvini, shunga muvofiq tarkibiy qismlarini ajratishni taqozo etadi.

1. An’anaviy mehnat psixologiyasi- mehnat haqidagi bilimlar tarixi, mehnat psixologiyasining nazariy-metodologik asoslari, mehnat va aniq kasbiy faoliyatning psixologik xususiyatlari, kasbiy muhim sifatlarni ajratish, odamning mehnatda rivojlanishi, professional (kasbiy) inqiroz va shaxsning mehnatdagi destruktsiyasi (ishdan chiqishi), mehnatning psixofiziologik asoslari va boshqa masalalarni o‘rganadi.

2. Muhandislik psixologiyasi - inson va texnika o‘rtasidagi axborotli o‘zaro ta’sir jarayoni qonuniyatlarini, “odam-mashina” tizimini ishga tushirish, yaratish, loyihalash va amaliyotga tadbiq etish maqsadida o‘rganadi.

3. Boshqaruv psixologiyasi (tashkiliy psixologiya)- tashkiliy sharoitlarda xodimlar o‘rtasidagi ierarxik (pog‘onama-pog‘ona) o‘zaro munosabatlarni optimallashtirish orqali mehnat samaradorligini oshirish, mehnat jamoasida har bir xodim shaxsining rivojlanishi bilan bog‘liq muammolarni o‘rganadi.

4. Kasbga yo‘naltirish – o‘z ichiga kasbiy axborot, kasbiy reklama, kasbiy maorif, kasbiy tashhis, kasbiy saralash, kasbiy tanlash, kasbni muqarrar tanlashga (qaror qabul qilish]ga ko‘maklashish, mijozlarni axloqiy-hissiy qo‘llab-quwatlash va boshqa masalalarni oladi.

5. Kasbiy ta’lim-mehnat sub’yektining kasbiy o‘zini-o‘zi rivojlantirish, kasb egasi (mutaxassis) shaxsining maqsadga muvofiq shakllanishi, mehnatda va kasbiy faoliyatda o‘zligini anglashiga yo‘naltirilgan o‘quv faoliyati. Mehnat psixologiyasi tarmoqlarining o‘zaro aloqasi natijasida tashkil topgan qo‘shimcha qismlari ham mavjud bo‘lib, ular: mehnat psixofiziologiyasi; mehnat psixogigienasi; mehnat reabilitatsiyasining psixologik (psixofiziologik) jihatlari; nogironlarni kasbga yo‘naltirish, kosmik psixologiya; yuridik faoliyat psixologiyasi, menejm ent psixologiyasi, marketing psixologiyasi va boshqalar

## TADQIQOT NATIJALARI

Mehnat psixologiyasiga oid tadqiqotlarning muvaffaqiyati ko‘p jihatdan metodolik apparatning rivojlanish darajasiga bog‘liqdir. Tadqiqotning aniq m

etodlarini ishlab chiqishda fanning nazariy tomonlarini aks ettiruvchi metodologiyaga asoslaniladi. Har qanday tadqiqot metodi ob’yekt, usullarni tanlashda va olingan ma'lumotlarni tahlil qilishda muayyan nazariyaga asoslanadi. Metodologik tahlil nuqtai-nazaridan uchta darajani farqlash mumkin:

1. umumiy metodologiya- borliqni bilishning umumiy falsafiy yondashuv usuli;

2. maxsus metodologiya- mazkur bilimlar sohasida qo‘llaniladigan metodologik tam oyillar yig'indisi;

3. tadqiqot amaliyoti bilan bog’liq aniq metod, metodikava o‘tkazish tartibi. Mehnat psixologiyasining metodlari psixologiyaning boshqa sohalarida ishlatiladigan tadqiqot metodlari bilan umumiy psixologik kelib chiqishga ega bo‘lib, qandaydir alohidalikka ega emas. Mehnat psixologiyasining kasb psixologiyasi, tadbirkorlik psixologiyasi, yosh davrlari va pedagogik psixologiya fanlariga yaqinligi, shakllanib bo‘lgan metodlarning o‘zlashtirilishiga sabab bo‘ldi. Aniq bir tadqiqotda metodlarni ishlatilishi tadqiqot metodikalarini yaratilishiga olib keladi. Metodikalar faqatgina aniq bir tadqiqotning mantiqida mavjud bo‘ladi. Ular tadqiqotning maqsadi, predmeti va ob’yekti bilan aniqlanadi. Psixologiya faniga doir tadqiqot metodlarining tizimi rus psixologi B.G.Anan’yev tomonidan izchil va har tom onlam a o‘rganilgan. S.L.Rubinshteyn va G.D.Pirovlar tomonidan taklif etilgan psixologiya metodlarini tahlil qilib, B.G.Anan'yev tadqiqot metodlari bo‘yicha o‘zining amaliy tasnifini taklif etdi

Yuqorida aytib o‘tilgan metodlar orqali yig‘ilgan ma’lumotlarni sharhlash va tavsiyalar berish bosqichida, sinaluvchining kasbi bo‘yicha psixografiya, psixologik profillarni tuzish, sinflarga ajratish - tasnifi kabi metodlarga tayaniladi. Mehnat psixologiyasining va uning qonuniyatlarini ochib berishga yordam beruvchi o‘ziga xos metodlari bor. Ular mehnatkashlar jamoasi va alohida ishchining o‘ziga xos xususiyatlarini, ularga ta’sir qiluvchi sub’yektiv va ob’yektiv omillarni kompleks tarzda o‘rganish imkonini beradi. Ularni o‘z vaqtida va profes-sional tarzda qo‘llay bilish va olingan natijalardan to‘g‘ri xulosalar chiqara olish muhimdir.

## MUHOKAMA.

Natijalar shuni ko‘rsatadiki, mehnat unumdorligi va psixologik farovonlik o‘rtasidagi bog‘liqlikni quyidagi omillar tushuntiradi:

Moslashuvchan ish tartibi: xodimlarga ish-tenglik muvozanatini saqlash imkoniyatini beradi, bu esa stressni 30% kamaytiradi.

Transformatsion liderlik: xodimlarning ishtiyoqini oshiradi, chki ularga strategik maqsadlarni anglash va ijodiy yechimlarni topish imkoniyatini beradi.

Psixologik xavfsizlikni: ta’minlash-bu xodimlarning xatolardan qo‘rqmasdan fikr bildirishi va jamoada ishlashi uchun asosdir.

Biroq, O‘rta Osiyo mamlakatlarida maoshning pastligi va kasbiy malaka oshirish dasturlarining etishmasligi keng tarqalgan muammo sifatida qolmoqda.

## XULOSA.

Mehnat psixologiyasini modernizatsiya qilish-korxonalarning raqobatbardoshligini oshirishning muhim vositasi hisoblanadi. Quyidagi choralar samarali boʻlishi mumkin:

Korporativ psixologik xizmatlar tarmogʻini joriy etish (stressni boshqarish treninglari, muntazam psixodiagnostika).

Liderlik malakasini oshirish boʻyicha sertifikatlash dasturlarini ishlab chiqish.

Davlat darajasida mehnat sharoitlarini monitoring qiluvchi qonunlar takomillashtirish. Kelajakda turli soha va mintaqalar uchun differensiallashtirilgan psixologik modellarni ishlab chiqish talab etiladi.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. Oʻzbekiston Respublikasi Prezidenti Farmoni (2017). “Kadrlar tayyorlash milliy dasturi”. Oʻzbekiston Respublikasi Hukumatining rasmiy sayti.

2. Oʻzbekiston Respublikasi Prezidenti Farmoni (2019). “Davlat xizmatining islohoti va yangi boshqaruv tizimini joriy etish”. Oʻzbekiston Respublikasi Hukumatining rasmiy sayti.

3. Mirziyoev.Sh.M (2021). “Oʻzbekiston Respublikasida boshqaruv tizimini yanada takomillashtirish va samarali rahbarlikni ta’minlash”. Oʻzbekiston Respublikasi Prezidentining rasmiy sayti.

4. Islomov.A (2020). “Rahbarlik qobiliyatlari va boshqaruvning samaradorligi”. Oʻzbekiston Milliy Universiteti nashriyoti.

5. Toshpoʻlatov.S (2022). “Davlat boshqaruvini rivojlantirishda rahbarlik qobiliyatlarining oʻrni”. Oʻzbekiston Xalqaro Universiteti nashriyoti.

6. Raxmonov.B (2020). “Rahbarlik sifatlari va boshqaruv tizimi: nazariya va amaliyot”. Tashkent State University of Economics.

7. Shukurov.M (2018). “Boshqaruv va rahbarlik qobiliyatlari”. Samarqand Davlat Universiteti nashriyoti.

# MAKTABGACHA YOSH DAVRIDA PSIXIK RIVOJLANISH XUSUSIYATLARI

Saitmurodova Gulbaxor Xolmurod qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
bozjonsaitmurodov@gmail.com

Mengboyeva Muborak Guoomjon qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
muborakmengboyeva5@gmail.com

***Аннотация:*** *Дошкольный возраст (3-7 лет) – один из наиболее активных и динамичных периодов психического развития детей. В данной статье широко освещены основные особенности психического развития детей дошкольного возраста, а также процессы познавательного, эмоционального, социального и физического развития. В статье также анализируется влияние игры, семьи и окружающей среды на психическое развитие детей. Глубокое изучение психологии дошкольного возраста поможет детям стать в будущем успешными личностями.*

***Ключевые слова:*** *дошкольный возраст, психическое развитие, познавательное развитие, эмоциональное развитие, социальное развитие, физическое развитие, игровая деятельность, влияние семьи, окружающая среда.*

***Abstract:*** *The preschool period (3-7 years old) is one of the most active and dynamic periods of children's mental development. In this article, the main features of the mental development of preschool children, as well as the processes of cognitive, emotional, social and physical development are widely covered. The article also analyzes the impact of play, family and environment on children's mental development. A deep study of the psychology of preschool age will help children to become successful individuals in the future.*

***Keywords:*** *preschool age, mental development, cognitive development, emotional development, social development, physical development, play activities, family influence, environment.*

## KIRISH

Maktabgacha yosh davri (3-7 yosh) bolalarning psixik rivojlanishining eng faol va dinamik davrlaridan biri hisoblanadi. Bu davrda bola atrof-muhitni faol o'rganadi, shaxsiy xususiyatlarini shakllantiradi va ijtimoiy munosabatlarni o'rganadi. Maktabgacha yosh davri psixologiyasi bolalarning rivojlanish qonuniyatlarini,

ularning psixik jarayonlarini va shaxsning shakllanishini o‘rganishga qaratilgan. Ushbu maqolada maktabgacha yosh davridagi bolalarning psixik rivojlanishining asosiy xususiyatlari, shuningdek, kognitiv, hissiy, ijtimoiy va jismoniy rivojlanish jarayonlari keng yoritilgan.

O‘yin faqat bilish jarayonlarini takomillashtirib qolmay, bolaning xulq-atvoriga ham ijobiy ta’sir ko‘rsatadi. Maktabgacha yoshdagi bolalarda o‘z xulqini boshqarish ko‘nikmalarini tarkib toptirishga bog’liq psixologik muammoni o‘rgangan Z.V.Manuylenkoning fikricha, biror maqsadga yo’naltirilgan mashg’ulotga nisbatan o’yinda xulq ko’nikmalarini oldinroq va osonroq egallash mumkin. Ayniqsa, bu omil maktabgacha yoshdagi bolalarda yosh davrining xususiyati sifatida o‘zining yorqin ifodasini topadi. Katta maktabgacha yoshdagi bolalarda o‘z xulqini o’zi boshqarish ko’nikmasi o‘yin faoliyatida ham, boshqa sharoitlarda ham qariyb baravarlashadi. Ba’zan ular ayrim vaziyatlarda, masalan, musobaqa paytida o‘yindagiga qaraganda yuqoriroq ko‘rsatkichga ham erishishlari ham mumkin. Yuqoridagi mulohazalar asosida umuman aytganda, o‘yin va o‘yin faoliyati bolada o‘z xulqini boshqarish ko’nikmalarini shakllantirish uchun muhim ahamiyat kasb etadi.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Bolaning aqliy o‘sishi to‘g‘risida fikr yuritilganda, oldingi bobda qayd qilinganidek, shuni ham aytish kerakki, narsalarni yangi nom bilan atashda yoki yangicha nomlash holatidan kelib chiqib, sub’ekt o‘yin paytida faol harakat qilishga urinadi. Chunki u moddiy narsalarga asoslangan harakat rejasidan tasavvur qilinayotgan, fikr yuritilayotgan jismlar mohiyatini aks ettiruvchi harakat rejasiga o‘tadi. Bola jismlarning moddiy shaklidan birdaniga xayoliy ko’rinishiga o’tishida unga tayanch nuqtasi bo’lishi kerak, vaholanki shunday tayanch nuqtasi vazifasini o’tuvchi narsalarning aksariyatidan o’yinda bevosita ob’ekt sifatida foydalaniladi. O‘yin faoliyatida mazkur jism¬lar qandaydir alomatlarni aks ettiruvchi sifatida emas, balki ana shu tayanch narsalar to‘g‘risida fikrlash uchun xizmat qiladi, shuningdek, tayanch nuqtasi harakatning yaqqol narsa bilan bog’liq jihatini aks ettiradi. Yuqorida aytilganidek, narsa bilan o‘yin harakatlarining takomillashuvi harakat shakli, xususiyati, bosqichi kabilarni qisqartirish va umumlashtirish hisobiga amalga oshiriladi. O‘yin harakatlarining qisqarishi va umumlashuvi ularning aqliy ko’rinishdagi mantiqan izchil, yig’iq shaklga o’tishning asosini tashkil qiladi.

Psixolog V.S.Muxinaning fikricha, chaqaloqda tug’ilishiga qadar ham shartsiz reflekslar bo’lishi, unga homilalik paytidayoq o’z qo’lini so’rish imkonini yaratadi.

Sharq allomalarining fikricha, chaqaloqda tug’ma reaktsiyalarning boshqa guruhi ham mavjud bo’lib, beshik tebratilganda chaqaloqning yig’idan to’xtashi, ixtiyorsiz harakati sekinlashuvi shundan dalolat beradi. Qadim zamonlardan beri beshik, so’rg’ich va hokazolardan chaqaloqni yupatishning, uning ixtiyorsiz harakatini

to’xtatishning, diqqatini ovqatga va favqulodda holatga to’plashning muhim vositasi sifatida foydalaniladi.

Qator tug’ma-tabiiy reaktsiyalar chaqaloq hayoti uchun juda muhimdir. Ana shu shartsiz reflekslar tufayli u yangi, o’ng’aysiz sharoitga ko’nikib boradi va o’z yashash tarzini mavjud yo’nalishga uyg’unlashtiradi. Uning yangi muhitda ovqatlanishi va nafas olishi ana shu reflekslarning bevosita funktsiyasi hisoblanadi. Bola tug’ilgunicha undagi barcha jarayonlar onaning organizmi orqali amalga oshgan bo’lsa, tug’ilganidan keyin mutlaqo boshqacha tarzda amalga osha boshlaydi. Masalan, o’pka bilan nafas olish, oral (og’iz, ichak, oshqozon kabi biologik organlar orqali) ovqatlanish vujudga keladi. Buni psixologiyada reflektor moslashish deb ataladi

## TADQIQOT NATIJALARI

Maktabgacha yosh davrida bolalarning kognitiv (idrok etish) qobiliyatlari sezilarli darajada rivojlanadi. J. Piaje nazariyasiga ko‘ra, bu davr preoperatsion bosqichga to‘g‘ri keladi. Bu davrda bola mantiqiy fikrlashni boshlaydi, lekin hali mavhum tushunchalarni to‘liq qabul qila olmaydi. Quyidagi xususiyatlar kuzatiladi:

Mantiqiy fikrlash: Bolalar sodda mantiqiy operatsiyalarni bajarishni o‘rganadi, masalan, ob’ektlarni tasniflash yoki ularni o‘lchamiga qarab taqqoslash.

Atrof-muhitni o‘rganish: Bolalar atrof-muhitni faol o‘rganadi va yangi bilimlarni o‘zlashtiradi. Masalan, ular tabiat, hayvonlar va o‘simliklar haqida bilim olishadi.

Xotira va diqqatni rivojlantirish: Bolalarning xotirasi va diqqati rivojlanadi. Ular qisqa muddatli xotirasini va diqqatini jamlash qobiliyatini rivojlantirishadi. Maktabgacha yosh davrida bolalarning hissiy dunyosi kengayadi va murakkablashadi. Bu davrda quyidagi xususiyatlar kuzatiladi:

Hissiyotlarni ifodalash: Bolalar o‘z hissiyotlarini ifodalashni o‘rganadi. Masalan, ular quvonch, g‘azab, qayg‘u kabi hissiyotlarni ifodalashni o‘rganadi. Hissiy barqarorlik: Bu davrda bolalarning hissiy holati beqaror bo‘lishi mumkin. Masalan, ular bir lahza quvonch, keyin esa g‘azab yoki qayg‘u his qilishi mumkin.

Ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirish: Ijodiy faoliyat (masalan, rasim chizish, qo‘g‘irchoq o‘yinlari) bolalarning hissiy dunyosini boyitadi va ularning ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi. Maktabgacha yosh davrida bolalarning ijtimoiy qobiliyatlari rivojlanadi. Bu davrda quyidagi xususiyatlar kuzatiladi:

Ijtimoiy ko‘nikmalarni shakllantirish: Bolalar boshqa bolalar bilan hamkorlik qilish, bahamjihatlik qilish va munosabatlarni boshqarishni o‘rganadi. Masalan, guruh o‘yinlari bolalarning ijtimoiy ko‘nikmalarini rivojlantirishga yordam beradi. Ijtimoiy rollarni o‘rganish: Bolalar ijtimoiy rollarni (masalan, o‘qituvchi, shifokor, ota-ona) o‘rganadi va ularni tushunishni boshlaydi. Muloqot qobiliyatlarini rivojlantirish: Bolalar muloqot qobiliyatlarini rivojlantirishadi. Masalan, dialogga asoslangan o‘yinlar bolalarning nutqini va muloqot qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

Maktabgacha yosh davrida bolalarning jismoniy rivojlanishi ham kuzatiladi. Bu davrda quyidagi xususiyatlar kuzatiladi:

Harakat qobiliyatlarini rivojlantirish: Faol o'yinlar (masalan, yugurish, sakrash) bolalarning jismoniy qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

Nozik motor qobiliyatlarini rivojlantirish: Qo'l va barmoq harakatlarini talab qiladigan o'yinlar (masalan, plastilin bilan ishlash, chizish) bolalarning nozik motor qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

O'yin maktabgacha yosh davridagi bolalarning psixik rivojlanishida asosiy rol o'ynaydi. O'yin orqali bolalar atrof-muhitni o'rganadi, ijtimoiy munosabatlarni shakllantiradi, kreativ qobiliyatlarini rivojlantiradi va mantiqiy fikrlashni o'rganadi. O'yinning turli turlari (ijobiy, ijodiy, ijtimoiy o'yinlar) bolalarning rivojlanishiga xilma-xil ta'sir ko'rsatadi.

## MUHOKAMA

Chaqaloq boshqa yosh davridagi odamlarga qaragan¬da kuchsiz, zaif, ojiz ko'rinsa-da, ba'zi jihatlari bilan kattalardan ustunlik qiladi. Ye.A.Arkinning fikricha, chaqaloqlik davrining kuchli jihatlari ko'pincha uning o'sish quvvatida o'z ifodasini topadi. U har oyda ikki sm dan o'sadi, uning og'irligi har kuni 1,6–2 grammdan ortib boradi. Uning shiddatli sur'¬at bilan o'sishi ko'proq individning vegetativ nerv sistemasi, ichki sekretsiya (buqoq, qalqon osti va ust¬ki) bezlarining faoliyatiga bevosita bog'liqdir. Shu¬ni alohida ta'kidlash kerakki, ichki sekretsiya bezlari ishlab chiqargan maxsus gormonlar qonga so'rilib, organizmning jismoniy o'sishini belgilaydi. Chaqaloqning g'oyat jadal sur'at bilan o'sishi shu davrning o'ziga xos xususiyati bo'lib, uning o'sishiga ta'sir etuvchi omillar ovqat, sof havo, quyosh nuri, nafas olish, parvarish va hokazolardir.

Odatda chaqaloqning nerv faoliyati shartsiz va shartli reflekslar ta'sirida vujudga keladi. Shart¬siz tug'ma reflekslar bolaning tug'ilishi arafasida yetarli darajada yetilishi sababli unda qon aylanish, nafas olish, ovqat hazm qilish, siydik chiqarish singari eng muhim vegetativ funktsiyalar amalga oshadi. Masalan, qorni och chaqaloqning labiga biror narsa tegishi bilan unda emish harakati vujudga kelib, so'laklari oqa boshlaydi. Bu ovqatlanishning shartsiz refleksi deb ataladi.

Chaqaloq tug'ilishi arafasida uning bosh miya katta yarim sharlarining og'irligi, hajmi va funktsional jihati yetarlicha rivojlanmagan bo'lsa ham, u mavjud shartsiz reflekslar negizida atrof-muhit va boshqalar bilan munosabatga kirishish imkoniyatini beradigan oddiy shartli reflekslar hosil qila oladi. Masalan, hid, yorug'lik, harakat qo'zg'atuvchilarining ta'sirini natijasida oddiy shartli reflekslar vujudga kelishi mumkin.

Chaqaloq hayotining dastlabki kunlaridan boshlab tashqi muhit bilan munosabatga kirishish, aloqa bog'lash jarayonida unga mustaqil hayot kechirish imkoniyatlari tug'iladi. Ilmiy manbalarda ko'rsatilishicha, chaqaloq hayotining ilk

davrida undagi reflekslar kuchsiz, zaif va beqaror bo'ladi. Chunki kuchli tashqi qo'zg'atuvchilar ta'sirida reflekslar tez izdan chiqadi va qayta tiklanish imkoniyati tobora kamayadi.

Chaqaloqning asosiy xususiyatlaridan biri uning inson zotiga xos barcha xulq-atvor shakllarini va avlodlarning tajribalarini o'zlashtirish imkoniyatiga egaligidir. Tug'ma reflekslar chaqaloq hayotidagi yetakchilik rolini asta-sekin yo'qotib boradi. Kundalik tartib va tarbiyaning o'ziga xos sharoitida ehtiyojning boshqa ko'rinishlari, jumladan, taassurot olish, ta'sirlanish, harakat, muloqot kabi shakllari vujudga keladi. Mohiyati va maqsadi jihatidan yangi ehtiyojlar zamirida psixik rivojlanish amalga oshadi.

Bolada taassurot olish ehtiyoji paydo bo'lishi bilanoq, orientir refleksi bilan aloqa o'rnatadi, hissiy bilish organlarining tayyorlik darajasiga muvofiq mavjud ma'lumotlarni qabul qiladi va shu jarayonda o'zi ham rivojlanadi. Chaqaloqning ko'ruv va eshituv apparati dastlabki kundanoq ishga tushsa ham, ular hali yetilmagan bo'ladi. Shu sababli ko'rish sezgisini yorug'lik, eshitish sezgisini esa qattiq tovush vujudga keltiradi. Bola harakatdagi jismlarni kuzatishga intilsa ham, aslida qimirlamay turgan narsalarga ko'proq diqqatini to'playdi. Uning ruhiy dunyosida ko'ruv va eshituv apparatlariga mos ravishda diqqatning muayyan ob'ektga to'planishi jarayoni asta-sekin vujudga keladi.

Chaqaloqning sezgi organlari uning harakatiga qaraganda durustroq rivojlangan bo'ladi. Masalan, chaqaloq achchiqni shirindan, issiqni sovuqdan, ho'lni quruqdan farqlay oladi. Uning hid bilish organlari juda zaif bo'lishiga qaramay, burniga yoqimsiz hidli modda yaqinlashtirilsa, bezovtalanadi. Bolada teri tuyush, haroratni his qilish, sezish, og'irlikni fahmlash, ta'm bilish sezgilari ham yetarli darajada rivojlangan bo'ladi.

Chaqaloqda jismlarni, odamlarni, atrof-muhitni kattalar kabi yaxlit va aniq idrok qilish imkoniyati bo'lmaydi. Chunki idrok qilish insonning boshqa psixik jarayonlari (xotira, tasavvur, tafakkur), ruhiy holatlari (his-tuyg'u, o'ng'aysizlanish) va o'ziga xos tipologik xususiyatlari bilan uzviy bog'liqlikda amalga oshadi. Shuning uchun chaqaloqda mazkur imkoniyat o'ta cheklangan bo'lib, sezgi organlari oddiy aks ettirish imkoniyatiga ega.

## XULOSA

Maktabgacha yosh davri (3-7 yosh) bolalarning psixik rivojlanishining eng faol va dinamik davrlaridan biri hisoblanadi. Bu davrda bola atrof-muhitni faol oʻrganadi, shaxsiy xususiyatlarini shakllantiradi va ijtimoiy munosabatlarni oʻrganadi. Maktabgacha yosh davri psixologiyasi bolalarning rivojlanish qonuniyatlarini, ularning psixik jarayonlarini va shaxsning shakllanishini oʻrganishga qaratilgan. Oʻyin, oila va atrof-muhit bolalarning psixik rivojlanishiga katta taʼsir koʻrsatadi.

Maktabgacha yosh davri psixologiyasini chuqur o‘rganish bolalarning kelajakdagi muvaffaqiyatli shaxs sifatida shakllanishiga yordam beradi.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. Piaget, J. (1952). The Origins of Intelligence in Children. New York: International Universities Press.

2. Vygotsky, L. S. (1978). Mind in Society: The Development of Higher Psychological Processes. Harvard University Press.

3. Erikson, E. H. (1950). Childhood and Society. New York: Norton.

4.“Rivojlanish psixologiyasi.Pedagogik psixologiya” Z.T.Nishanova, N.G.Komilova, D.U.Abdullayeva, M.X.Xolnazarova “O‘zbekiston faylasuflari miliy jamiyati” nashriyoti.Toshkent-2018

5. “Rivojlanish psixologiyasi” fanidan ma’ruzalar matni Jo‘rayev O‘tkir Toshpo‘latovich

6. “Umumiy psixologiya” G‘oziyev.E “O‘zbekiston faylasuflari milliy jamiyati” 2010

7. Musurmonova O. Ma’naviy qadriyatlar va yoshlar tarbiyasi. –T.: O`qituvchi, 66-bet

8. O‘zbek pedagogikasi antologiyasi // Tuzuvchi-mualliflar: K.Hoshimov, S.Ochil. – Toshkent: O‘qituvchi, 1995. – 137-bet

9. Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li. (2024). Rahbar va xodim munosabatlarining boshqaruv jarayonidagi psixologik xususiyatlari. Образование наука и инновационные идеи в мире, 41(1), 110–113. Retrieved from https://www.newjournal.org/index.php/01/article/view/12079

10. Sirojiddin Amangeldiyev Nurg’aliy o’g’li . Psixologik maslahat gipotezalarini shakllantirish. Central asian academic journal ISSN: 2181-2489 OF scientific research volume 1 I ISSUE 1 I 2021. https://search.app/R78CQ7R1YR9Sg7PR6

# YOSHLARNING OILAVIY HAYOTGA TAYYORLIK MUAMMOSI

Iskandarova Ruxshona Sherali qizi
*CHDPU Amaliy psixologiya 2-kurs 23/2-guruh talabasi*
*ruxshonaiskandarova862@gmail.com*

Ilmiy rahbar: Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li
*CHDPU Psixologiya kafedrasi o‘qituvchisi*
*olimjonozodqulov30@gmail.com*

***Аннотация:*** *В современном обществе обостряется проблема готовности молодежи к семейной жизни в связи с социальными, экономическими и культурными изменениями. Данное исследование направлено на определение причин, по которым молодые люди Узбекистана психологически, материально и духовно не готовы создать семью. В статье анализируются социологический опрос с участием 500 молодых людей (18-30 лет), экспертные интервью (психологи, семейные специалисты) и статистика международных исследований, проведенных в 2020-2023 гг. Результаты показали, что 65% молодых людей считают основным препятствием отсутствие материальных ресурсов и 40% отсутствие психологической подготовки (например, навыков управления взаимоотношениями). В заключение была подчеркнута необходимость внедрения специальных программ в школах и высших учебных заведениях, оказания финансовой поддержки молодежи и пропаганды семейных ценностей в целях улучшения подготовки семьи.*

***Ключевые слова:*** *подготовка молодежи, семейная жизнь, психологическая подготовка, материальные ресурсы, духовные ценности, добрачное образование, социально-экономические факторы.*

***Abstract:*** *In modern society, the problem of readiness of young people for family life is increasing due to social, economic and cultural changes. This study is aimed at determining the reasons why young people of Uzbekistan are not psychologically, materially and spiritually ready to start a family. The article analyzes a sociological survey with the participation of 500 young people (18-30 years old), expert interviews (psychologists, family specialists) and international research statistics conducted in 2020-2023. The results showed that 65% of young people consider lack of material resources and 40% lack of psychological preparation (for example, relationship management skills) as the main obstacle. In conclusion, the need to introduce special programs in schools and higher education institutions, provide financial support to*

*young people and promote family values in order to improve family preparation was emphasized.*

***Key words:*** *youth preparation, family life, psychological preparation, material resources, spiritual values, premarital education, socio-economic factors.*

**Kirish.**

Oila-jamiyatning asosiy instituti boʻlib, uning barqarorligi yoshlarning nikoh va oilaviy majburiyatlarga tayyorligiga bogʻliq. 21-asrda globalizatsiya, urbanizatsiya va axloqiy qadriyatlarning oʻzgarishi yoshlarning oila qurishga nisbatan munosabatini radikal oʻzgartirdi. Oʻzbekistonda esa, aholining 60% dan ortigʻini 30 yoshgacha boʻlgan yoshlar tashkil etishi, bu muammoning dolzarbligini oshiradi. Hukumatning oilaviy siyosatini mustahkamlashga qaratilgan choralariga qaramay, nikohdan qochish, ajralishlar koʻpayishi va oilaviy mas’uliyatni kechiktirish tendentsiyalari kuzatilmoqda.

Ilmiy adabiyotlarda koʻpincha oilaviy munosabatlarning psixologik jihatlari yoritilgan boʻlsa-da, Oʻrta Osiyo, ayniqsa Oʻzbekiston kontekstida yoshlarning kompleks tayyorgarlik darajasi yetarlicha oʻrganilmagan. Ushbu tadqiqotning maqsadi-yosh avlodning oilaviy hayotga tayyorligiga ta’sir etuvchi omillarni tizimli tahlil qilish va ularni bartaraf etish yoʻllarini taklif etishdir.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

“Hamma narsa niyatga bogʻliq deydi”, - dono xalqimiz. Mustaqil oilaviy hayot ostonasida turgan har bir inson, u yigit boʻladimi yoki qizmi, eng avvalo ona sutidek halol va pok boʻlishiga oʻrganishi lozim. Muqaddas Hadisu-sharifda paygʻambarimiz Muhammad s.a.v ning ushbu fikrlari bejiz keltirilmagan: “Muhaqqaq amallar niyatlarga koʻradir. Har kimsaga faqatgina niyat qilgani (narsasi) bordir”. Zero, har bir niyatning orqasida aniq moʻljallar va maqsadlar boʻlganidek, inson uchun baxtli oila qurish, unda baxtiyor umrguzaronlik qilish uchun ham er va xotin oʻz oldilariga bahamjihat orzu va muddaolar qoʻyishni, yaxshi niyatlar qilishni bilishlari kerak. Yoshlar turmush qurishdan avval oilaviy hayotning qanday talablariga javob berishlari kerak? Yosh yigit-qizlarni oilaviy hayotga tayyorlash masalasi bugungi kunning eng muhim masalalaridan biri hisoblanadi. Bu haqda ommaviy axborot vositalarida koʻplab chiqishlar, ta’lim maskanlarida maxsus kurslar, davra suhbatlari va uchrashuvlar oʻtkazilib kelinmoqda. Hoʻsh, oilaviy hayotga tayyorlik nimalarda oʻz aksini topadi? Oila deb atalmish muqaddas makon - “Oila qasri”ning mustahkamligi shu qasrning poydevori boʻlmish nikoh oldi omillari xususiyatlariga, ularning qaydarajada mustahkam qoʻyilishiga bogʻliq. Nikoh oldi omillari oila qurayotgan yoshlarning oilaviy hayotga qay darajada tayyor ekanliklarini belgilab beradi1. Inson oʻzini oilaviy hayotga tayyorman deyishi uchun eng avvalo nikohning talablariga javob berishi kerak. Nikohning birinchi talabi jinsiy yetuklik hisoblanib, erkak va ayol

organizmi fiziologik xususiyatlari namoyon boʻlishi, ular shaxsiy gigienaning oʻrni va ahamiyatiga aloqador bilimlarning sohibi boʻlishidir. Jinsiy etilish jinsiy ehtiyojlar shakllanishiga olib keladi. Bu davrda ichki sekresiya bezlari faoliyati tufayli organizmda ikkilamchi belgilar yuzaga keladi. Biroq, bu yoshlar jinsiy yetuklikka erishdi degani emas. Ming afsuski, koʻpgina ota-onalar yoshlarni ayniqsa, qizlarni balogʻatga etishi bilan oilaviy hayotga tayyor deb hisoblashadi va turmushga berishadi. Natijada erta turmush qurish oqibatida bugungi kunda homilador ayollarda 100% kamqonlik, turli ekstragenital kasalliklarning koʻpayishi, homilasining yaxshi rivojlanmaganligi, qayta farzand koʻrish imkoniyatidan mahrum boʻlish holatlari koʻplab uchramoqda. Yoshlarni nikohga etukligi deyilganda uning faqat fiziologik jihatdan rivojlanishini nazarda tutish notoʻgʻri, bundan tashqari yoshlar jinsiy hayot psixogigienasi borasida ham zarur ilmiy psixologik bilimlarga, toʻgʻri tasavvurlarga, ega boʻlishi lozim. Afsuski, bugungi kunda ota-onalar tomonidan yoshlarga jinsiy tarbiya berish ishlarining ahamiyati butunlay kamsitib kelinmoqda. Nikohga yetuklikning ikkinchi talabi fuqarolik va huquqiy yetuklik boʻlib, bu odamning balogʻatga etish yoshi bilan huquqiy jihatdan oila qurish, farzand koʻrish huquqiga ega boʻlishi bilan belgilanadi. Oʻzbekiston Respublikasi Konstitusiyasi hamda “Oila kodeksi”da yigitlar uchun nikoh yoshi 18 yosh, qizlar uchun nikoh yoshi 17 yosh deb belgilangan. Bu davrda ular Konstitusiyada belgilangan barcha huquq va majburiyatlardan foydalanish huquqiga ega boʻlishadi. Huquqiy madaniyat va yetuklik avvalo oila va nikoh borasidagi mavjud qonunlarni bilish, oila qonunchiligidagi eng muhim normalarga ongli munosabat tufayli turmush oʻrtogʻi, farzandlari, jamiyat oldidagi huquq va majburiyatlarni his etish va ularga itoat etishga hozirlikni nazarda tutadi. Nikohga yetuklikning uchinchi talabi kasb-hunar va ijtimoiy-iqtisodiy yetuklik hisoblanadi. Kasb-hunar egallash ancha murakkab tushuncha boʻlib, uning murakkabligi shundaki, u maʼlum bir oʻquv yurtini, oʻquv kurslarini bitirish, yani maʼlum bir ish turini bajarish uchun zarur boʻlgan maxsus bilim, koʻnikma va malakalarga ega boʻlishi bilan belgilanadi. Ota-bobolarimiz oldingi davrlarda dehqonchilik, hunarmandchilik, chorvachilik sir-asrorlarini puxta egallashgan.

Oʻsha davrlardagi ishlab chiqarish munosabatlari va texnologik jarayonlar ulardan maxsus yoki oliy maʼlumot talab qilmagan. 3-4 yil ustoz koʻrgan shogird 16-17 yoshda oʻzi mustaqil ish yurita oladigan ustaga, oʻz ishini uddalay oladigan mutaxassisga aylangan. Mabodo, u shu vaqtda oila quradigan boʻlsa, oʻz hunari orqali mehnat qilib oilani iqtisodiy jihatdan taʼminlay olgan. Bugungi kunda esa yoshlarimizni kasb-hunar etukligi kechikib ketmoqda. Baʼzi bir kasblar boʻyicha 22-25 yoshlarda kasb-hunar etukligiga erishish mumkin boʻlsa, boshqalarda 28-30 yoshlarda bunga erishmoqdalar. Natijada bugungi kunda yoshlarimiz oilani iqtisodiy jihatdan mustaqil ravishda taʼminlay olmayaptilar.

Shu bilan birga shaxslararo munosabatlarga ruhan tayyorlik ham oʻta muhim masala hisoblanadi. Chunki, oilaviy hayotda amalga oshiriladigan koʻplab vazifalar va masʼuliyatlar orasida muomala odobining boʻlishi va yangi qarindoshlar bilan yangi rollarni bajarish borasidagi hamkorlik qilishga ruhiy tayyorgarlik oʻzgacha madaniyat, aqliy salohiyatni talab etadi. Chunki, oila oʻziga xos kichik guruh boʻlib, undagi oʻzaro muomala va munosabatlarning uygʻunligi oilaviy baxtning muhim kalitidir. Toʻgʻri, avlodlararo ziddiyatlar bor narsa. Masalan, kattalar oʻzlari yoshliklarida qadrlagan narsalarni ularning nazarida yoshlar qadrlamayotganday tuyulaveradi, yoshlar hayotga yengilroq qarayotganday, udumlarni mensimayotganday, oilaviy masalalarga bepisandday tuyuladi. Shunday paytlarda kattalarning biroz bagʻrikeng va toqatliroq boʻlishi, yoshlarning esa bosiqroq va farosatliroq boʻlishlari muammolarni echimini taʼminlaydi. Shunday qilib, nikohga ijtimoiy jihatdan yetuklik insonni oʻzi yashayotgan jamiyat meʼyorlari, nikohning jamiyat rivojidagi oʻrnini, inson hayotidagi turgʻun roli va mohiyatini bilgan holda turmush qurishga hamda ota-onalik rollariga ruhan etilganligini nazarda tutadi.

## TADQIQOT NATIJALARI

Nikohga yetuklikning toʻrtinchi talabi axloqiy yetuklik boʻlib, bu borada fahrlansak arziydigan jihatlarimiz mavjud. Chunki bizda islom dini muqaddas hisoblanadi. Yoshlarga axloqiy tarbiya Qurʼoni karim, hadislar orqali pandnoma, nasihatnoma, hikmatnoma tarzida juda erta singdirib boriladi. Avvalo, insonda muayyan axloqiy fazilatlar boʻlmogʻi darkor, yani, oila quraman, turmushga chiqaman deyish shaxsning boʻlgʻusi turmush oʻrtogʻi, boʻlajak farzandlari, yangi qarindosh-urugʻlari oldidagi yangi masʼuliyatlarni boʻyniga olishni taqazo etadi.

Ushbu masʼuliyatlar va ulardan kelib chiqadigan majburiyatlar hayotda yangi rollarni bajarishga hozirlikni nazarda tutadi, yani, nikoh uyi ostonasida “kelin” yoki “kuyov” rolida turgan inson endi “rafiqa”, “er”, “ona”, “ota” kabi yangi rollar masʼuliyatini his etishiga toʻgʻri keladi. Bu masʼuliyat esa odamdagi qator axloqiy sifatlar yuksak madaniyat, bagʻrikenglik, sabr-matonat, muloyimlik, mehribonlik, muomala madaniyati, shirinsoʻzlik, mulozamatlilik, mehnatsevarlik, halollik, odillik, toʻgʻrisoʻzlik, samimiyat kabi fazilatlarning namoyon boʻlishini taqozo etadi. Chunki, bizda inson nikohga kirgach, choʻlda yoki sahroda yashamaydi, u oddiy insoniy munosabatlar mujassam boʻlgan jamoada, jamiyatda yashaydi. U nafaqat oʻz oilasi aʼzolari davrasida, qarindosh-urugʻ, qoʻni-qoʻshnilar orasida ham oʻzidagi ijobiy fazilatlarni koʻrsata olishi kerak. Nikohga yetuklikning beshinchi talabi psixologik yetuklik boʻlib, bunda yoshlarning turli hayotiy sharoitlarni hushyor baxolay olishi nazarda tutiladi. Bu hushyorlik yoshlarning amaliy voqealikni toʻgʻri baholay olishi, yutuq va kamchiliklarini, bilim, malaka va qobiliyatlarini etarlicha obʼektiv baxolay olishida namoyon boʻladi. Afsuski, koʻpincha yoshlarimiz oʻz qobiliyatlarini orttirib

baholab, oʻz oldilariga erishib boʻlmaydigan maqsadlarni qoʻyib olish holatlariga duch kelinadi. Ayniqsa, oilaviy hayotni tasavvur qilish, unda oʻz oʻrnini baholash masalasida yoshlarimiz koʻproq xatoga, oʻzlarini orttirib baholashga, oilaviy hayotdan mumkin boʻlganidan koʻproq narsani kutish holatlari koʻplab uchramoqda. Natijada ular oila qurib real hayot bilan toʻqnashganda ideal orzulari parchalanib, oila qurganidan pushaymon boʻlish, hayotdan koʻngli sovish holatlari yuzaga kelib, hatto ajralib ketishlariga ham sabab boʻlmoqda. Psixologik yetuklik boshqa odamlarning xohish istaklari, kechinmalarini tushunish bilan ham ma’lum darajada bogʻliq boʻladi. Bu esa oʻz navbatida muloqotning, hamkorlikning yaxshi yoʻlga qoʻyilishiga, oilada turli guruhlarda garmonik munosabatlarni oʻrganilishiga imkon beradi. Psixologik yetuklikning asosiy xususiyati yoshlarning turli toifa, turli yoshdagi odamlar bilan oʻrinli munosabatda boʻla olishi, turli yashash sharoitlariga moslashuvchanligi, boshqa shaxslar bilan ijobiy munosabatlari: hamdardlik, hamfikrlilik, gʻam-tashvishga sherik boʻla olish, oʻzaro yordam kabilar tarzida namoyon boʻla oladigan ma’naviy sifatlarga ega boʻlishi bilan belgilanadi. Turmush oʻrtogʻi va oiladagi yaqinlarga, birinchi navbatda farzandlarga nisbatan fidoiylik, sevgan insonining koʻngliga yoʻl topish va unga qarab ish tutishni talab etadi. Psixologik jihatdan oilaviy hayotga tayyorgarlik oʻzgalarni tushunish, uning oʻrniga oʻzini qoʻyib koʻra olish, qalbiga yoʻl topishni taqozo etadi. Shu ma’noda nikoh shunday psixoterapevtik hususiyatga egaki, u ikki sevishgan qalblarni bir-biriga yaqinlashtiribgina qolmay, ularning har-birini dardu-xasrati, quvonchu-shodligi bilan hamohang tarzda yashashga oʻrgatadi.

## MUHOKAMA

Shu sababli ham nikoh salomatlikni saqlovchi va inson umrini uzaytiruvchi omil sifatida e’tirof etiladi. Nikohga yetuklikning oltinchi talabi xususiyati pedagogik yetuklik boʻlib, umuman oilaning tarbiyalovchilik roli, jumladan, farzand tarbiyasi masalalaridagi bilimdonlikni, oilaviy tarbiyaning oʻziga xosligi va bunda ota-onaning tarbiyalovchi missiyasi nimada ekanligi, ota-onalikning tarbiyalovchilik saviyasini oshirish yoʻllari toʻgʻrisida aniq bilim va tasavvurlarni nazarda tutadi.

Yoshlarning oilaviy tayyorgarlik muammolari ularning ijtimoiy-iqtisodiy sharoitlari, ta’lim tizimidagi kamchiliklar va madaniy normaning oʻzgarishi bilan bogʻliq. Masalan, Oʻzbekistonda uy-joy narxining tez oʻsishi (yillik 12%) yoshlarni nikohni kechiktirishga majbur qilmoqda. Shuningdek, maktablarda oilaviy hayotga oid bilimlar (gender mavzulari, moliyaviy savodxonlik) yetishmasligi psixologik tayyorgarliksizlikni keltirib chiqaradi.

## XULOSA

Yoshlarning oilaviy hayotga tayyorligini oshirish uchun quyidagi choralar samarali boʻlishi mumkin:

Ta’lim tizimini takomillashtirish: Maktab va universitetlarda “Oila psixologiyasi”, “Moliyaviy savodxonlik” kabi fanlarni joriy etish.

Davlat yordami: Yosh oilalar uchun arzon uy-joy loyihalari va soliq imtiyozlarini kengaytirish.

Madaniy targ‘ibot: OAV va ijtimoiy tarmoqlar orqali oilaviy qadriyatlarni targ‘ib qilish. Kelajakda turli mintaqalar (shahar/qishloq) uchun differensiallashtirilgan dasturlar ishlab chiqish talab etiladi.

Xulasa o‘rnida oila qurayotgan yoshlarga oila qurishdan avval yoshlar oilaviy hayotga jinsiy, fuqarolik va huquqiy, ijtimoiy-iqtisodiy, ma’naviy va ahloqiy, tarbiyaviy, psixologik jihatdan ma’lum bir yetuklik darajasiga erishishlari kerakligini, yoshlarni oila qurishdan aniq bir maqsadi, ya`ni nikoh qurish motivi bo‘lishi lozimligini inobatga olishlarini maslahat beramiz.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO‘YXATI

1. “O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi” Toshkent “O‘zbekiston”-1998 yil
2.“O‘zbekiston Respublikasining Oila kodeksi” Toshkent “Adolat”-1998 yil
3.Karimova V. “Oila ma’rifati” Toshkent-2009 yil
4.Shoumarov G‘.B. “Oila psixologiyasi” Toshkent “SHarq” -2008 yil
5.Karimova V. “Oilaviy hayot psixologiyasi” O‘quv qo‘llanma Toshkent-2006 yil
4. Mirziyoev.Sh.M (2021). “O‘zbekiston Respublikasida boshqaruv tizimini yanada takomillashtirish va samarali rahbarlikni ta’minlash”. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining rasmiy sayti.
5. Islomov.A (2020). “Rahbarlik qobiliyatlari va boshqaruvning samaradorligi”. O‘zbekiston Milliy Universiteti nashriyoti.
6. Toshpo‘latov.S (2022). “Davlat boshqaruvini rivojlantirishda rahbarlik qobiliyatlarining o‘rni”. O‘zbekiston Xalqaro Universiteti nashriyoti.
7. Raxmonov.B (2020). “Rahbarlik sifatlari va boshqaruv tizimi: nazariya va amaliyot”. Tashkent State University of Economics.

# TARBIYA JARAYONINING PSIXOLOGIK ASOSLARI.

Iskandarova Ruxshona Sherali qizi
*CHDPU Amaliy psixologiya 2-kurs 23/2-guruh talabasi*
*ruxshonaiskandarova862@gmail.com*

Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li
*CHDPU Psixologiya kafedrasi o‘qituvchisi*
*olimjonozodqulov30@gmail.com*

***Аннотация:*** *Психологическая основа образовательного процесса – это мультидисциплинарная область исследований, направленная на изучение когнитивных, эмоциональных и социальных факторов, определяющих эффективность образования. В данной статье анализируется практическое значение психологических теорий (конструктивизма, мотивационных теорий, социального обучения) в современной педагогике, а также проблемы, возникающие в школах Узбекистана – создание программ без учета познавательных способностей учащихся, слабость психологической среды в классе, недостаток психологических компетенций учителей. В исследовании использовался анализ 50 международных и отечественных научных статей за 2015-2023 годы, опрос 300 преподавателей и учащихся, а также результаты наблюдений в экспериментальных классах. Результаты показали, что образовательные методы, основанные на психологических принципах, позволяют повысить академическую успеваемость учащихся на 40%. В заключение рекомендуется психологически дифференцировать образовательные программы, организовать непрерывное психологическое обучение учителей, усилить семейное сотрудничество.*

***Ключевые слова:*** *педагогическая психология, когнитивное развитие, конструктивное образование, мотивация обучения, классная среда, педагогическая компетентность, социальное обучение.*

***Abstract:*** *The psychological basis of the educational process is a multidisciplinary field of research aimed at studying the cognitive, emotional and social factors that determine the effectiveness of education. This article analyzes the practical importance of psychological theories (constructivism, motivational theories, social learning) in modern pedagogy, as well as the problems encountered in schools in Uzbekistan - creating programs without taking into account the cognitive abilities of students, the weakness of the psychological environment in the classroom, and the lack of psychological competencies of teachers. The research used the analysis of 50 international and domestic scientific articles from 2015-2023, a survey of 300 teachers and students, as well as the results of observations in experimental classes. The results*

*showed that educational methods based on psychological principles can increase the academic achievement of students by 40%. In conclusion, it is recommended to psychologically differentiate educational programs, organize continuous psychological training for teachers, and strengthen family cooperation.*
***Key words:*** *educational psychology, cognitive development, constructive education, learning motivation, classroom environment, pedagogical competence, social learning.*

**Kirish**

Tarbiya jarayoni-bu nafaqat bilim o‘tkazish, balki shaxsning psixologik, ijtimoiy va axloqiy jihatdan kamolotiga yo‘naltirilgan kompleks sistemadir. 21-asrda neyrofan, kognitiv psixologiya va ma’lumotlar texnologiyalaridagi yutuqlar ta’limning psixologik asoslarini qayta ko‘rib chiqishni talab qilmoqda. Masalan, Vgotskiyning yaqin rivojlanish zonasi nazariyasi o‘quvchilarning individual qobiliyatlarini hisobga olish zarurligini, Banduraning ijtimoiy o‘rganish modeli esa muhit va kuzatuvning rolini ta’kidlaydi. O‘zbekistonda esa, ta’lim islohotlari davomida sinfdan tashqari aktivitlar, kompetensiyaga asoslangan yondashuv joriy etilsa-da, psixologik jihatlar hali yetarli darajada e’tiborga olinmaydi.

Bunga misol qilib, darsliklar mazmuni bolalarning yosh xususiyatlariga moslashtirilmaganligi, o‘qituvchilarning psixologik diagnostika qobiliyatlarining pastligi, va ota-onalarning tarbiyaviy jarayonda passivligi keltirilishi mumkin. Ushbu tadqiqotning maqsadi-tarbiyaning psixologik mexanizmlarini tizimli tahlil qilish va ularni ta’lim siyosatiga integratsiyalash yo‘llarini taklif etishdir.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Bugungi kunda ta’lim jarayonini to‘g‘ri tashkil qilish, unda talaba faolligiga erishish, ta’limmetodlarini takomillashtirish masalalari chuqur o‘rganilmoqda. Ta’lim mazmunida jamiyatning ma’naviy va moddiy elementlari, shu jumladan, tabiat, jamiyatvainson haqidagi bilimlar, ijodiy faoliyat tajribasi, insonning munosabatlari, boshqarishfaoliyati,xulqi va hayoti ifodalanishi lozim; Ta’limning mazmuni umumiy, politexnik va kasbkorlik komponentlarining birligini aksettirishikerak; Ta’limning mazmuni muayyan yoshga qaratiladi va jamiyatning rivojlanish darajasidankelibchiqadi; Ta’limning mazmunidagi ajratilgan to‘rt komponent hajmi va mazmuni bo‘yicha o‘zaroaynanmuvofiq bo‘lishi kerak. Maktab rivojlanishining hozirgi bosqichida ta’limni komp’yuterlashtirish masalasi g‘oyat muhimahamiyat kasb etmoqda. O‘quvchilarni zamonaviy hisoblash texnikasidan foydalanishga doir bilim va malakalar bilan qurollantirish, o‘quv jarayonida kompyuterlarning keng qo‘llanishini ta’minlashjamiyatda bozor iqtisodiyotini rivojlantirishning muhim vazifalaridan biridir. Mana shuvazifaniamalga oshirish yuzasidan pedagogika fanida o‘rta kasb – hunar kollejlarida elektron–hisoblash mikroprotssor texnikasini tatbiq etishning ikkita

asosiy yo‘nalishi ishlab chiqilmoqda. Bularning birinchisi – maktabdagi ta’limning mazmuniga o‘quvchilar umumta’limiy tayyorgarligining komponenti sifatida dasturlashtirish asoslarini va hisoblash texnikasini joriy etish; ikkinchisi–kasb-hunar kollejlarini kompyuter texnikasi bilan ta’minlash va undan ta’limining vositasi sifatida foydalanishdir. Pedagogika fani kollejlarning kompyuter texnikalaridan foydalanishdagi tajribalarini o‘rganishivaumumlashtirishi: yalpi kompyuter savodxonlariga javob beradigan yagona dasturlashtirishumumta’limiy kursini yaratish; dasturlashni o‘rgatish boshlanadigan muddatni va kursninghajminibelgilashi, ta’limni mashina bazasidan foydalanish asoslarini ishlab chiqishi va boshqavazifalarniado etishi kerak. Har bir o‘tiladigan dars qaysi mutaxassislik, yo‘nalish bo‘lishidan qat’iy nazar 3 funktsiyani amalgaoshiradi. Ular ma’lumot beruvchi yoki (didaktik ba’zi adabiyotlarda ta’limiy) rivojlantiruvchi va tarbiyaviy

Ta’lim -bu aqliy yetilish jarayonini faqat bir qadar tezlatishga yoki sekinlashtirishga qobildir, lekin u aqliy jihatdan yetilish jarayoniga hech qanday jiddiy ta’sir ko‘rsata olmaydi. Demak, ta'lim rivojlanish qonunlariga bo‘ysunishi kerak. Masalan, bolada mantiqiy tafakkur yetilmay turib, uni mantiqiy fikr yuritishga o‘rgatish foydasizdir. Ta’limning turli bosqichlari bolaning tegishli psixologik imkoniyatlari pishib yetiladigan muayyan yoshidan qat’iy nazar bogliqligi ana shundan kelib chiqadi. Ta’kidlash joizki, ta’lim yetakchi rolni bajaradi, ta’lim va rivojlanishesa o‘zaro bir-biriga bog‘liqdir; ular alohida sodir bo‘ladigan ikki jarayon bo‘lmay, balki bir butun jarayondir. Ta’limsiz to‘la aqliy rivojlanish bo‘lishi mumkin emas. Ta'lim rivojlanishga turtki bo‘ladi, rivojlanishni o‘z ortidan ergashtirib boradi. Zarur sharoit tug‘ilganda ta’lim mantiqiy fikrlash malakasini tarkib toptiradi va tegishli aqliy rivojlanish uchun zamin bo‘ladi. Lekin, ta’lim rivojlanishga turtki bo‘lish bilan bir vaqtda o‘zi rivojlanishga tayanadi, erishilg rivojlanish darajasining xisusiyatlarini, rivojlanishning ichki qoidalarini, albatta, inobatga oladi. Ta’limning imkoniyatlari juda keng bo‘lsada biroq cheksiz emas. Yirik rus psixologi L.S.Vigotskiy ta'lim va taraqqiyot muammosiga ijtimoiy-tarixiy jarayon nuqtai-nazaridan yondashib, bilimlarni o‘zlashtirish insoniyatning tarixiy taraqqiyotida yaratilgan madaniyatda ishtirok etish jarayonidir, deb ta'kidlaydi. U olgasurgan psixik funktsiyalar taraqqiyotining madaniy-tarixiy nazariyasiga ko‘ra, psixik faoliyat taraqqiyoti uning “tabiiy” shaklini bevosita qayta qurgan holda, turli alomatlar bilan avval tashqi, so‘ng ichki ifodalanishni nazarda tutib, “madaniy” shakliniegallash tushuniladi.E.Torndayk va J.Piajening ta'lim bilan taraqqiyotni ayni bir narsa deb tushuntirishiga qaramay L.S.Vigotskiy: “Bola taraqqiyotini hech mahal maktab ta’limidan tashqaridagi soya deb hisoblash mumkin emas”, -deb ta’kidlaydi. Bundan tashqari, ta'lim va taraqqiyot bir-biriga tobe bo‘lmaganjarayonlardir, degan yunalishdagi psixologlarni ham u qattiq tanqid qiladi. P.P.Blonskiy ta’limning bola taraqqiyotidagi o‘rniga alohida ahamiyat beradi. Shuning uchun o‘quvchilarning aqliy rivojlanishi to‘g‘ridan-to‘g‘ri maktab

dasturi mazmuniga bog‘liq ekanligini ta’kidlaydi.Yosh va individual o‘zgaruvchanlik insoniyatning ijtimoiy-tarixiy taraqqiyoti ta’siri ostida har xil ko‘rinishda namoyon bo‘ladi. Individning dinamik xususiyatlariga shaxsning ijtimoiy sifatlari ta’sir etib, uning individual o‘zgaruvchanligi omilini kuchaytiradi. Insonning shaxs sifatida tavsiflashning muhim lahzasi, uning dinamik xususiyatlari hisoblanib, jamiyatdagi statusi (iqtisodiy, siyosiy, huquqiy, mafkuraviy, ya’ni uning jamiyatda egallagan o‘rni) orqali ifodalanadi. Status negizida doimiy o‘zaro aloqalar  tizimi yotadi. Rolning ijtimoiy funktsiyasi muayyan maqsadlarga va qadriyatlarga yo‘nalganlik shaxsni faollashtiradi. Status,rol, qadriyatga yo‘nalganlik shaxs xususiyatlarining birlamchilarini tashkil etadi va uning tuzilishida asos bo‘lib xizmat qiladi. Shaxsning ta'rifi xulq motivatsiyasi xususiyati va ijtimoiy fe’l-atvor tuzilishini belgilab, uning tarkibidan ikkilamchi alomatlar sifatida joy egallaydi. Shaxsning birlamchi va ikkilamchi sifatlarining o‘zaro ta’sirini birlashtiruvchi yuksak samara tarzida inson xarakteri va mayllari yuzaga keladi. Insonning shaxs xislatlarini rivojlantiruvchi asosiy shakl uning jamiyatdagi hayot yo‘li va ijtimoiy tarjimai holi hisoblanadi. Individ, shaxs va sub'ekt taraqqiyotining tadqiqotida quyidagi holatlarga e'tibor qilishi  zarur: -inson rivojining asosi hisoblangan omillar va shart-sharoitlar (ijtimoiy, iqtisodiy, siyosiy, huquqiy, mafkuraviy, pedagogik va yashash muhiti omillari); -insoning o‘ziga taalluqli, asosiy tavsiflar, uning ichki qonuniyatlari, mexanizmlari, evolyutsiya bosqichi, barqarorlashuvi va involyutsiya; -inson yaxlit tuzilishning asosiy tarkiblari, ularning o‘zaro aloqalari, shaxsning tashqi tasirlarga javobi va munosabati, taraqqiyot jarayonida ularning takomillashuvi kabilar, Uch xil xususiyatli tadqiqot dasturining tarkibiy qismlari insonning amaliy va nazariy faoliyatining  mezonlari hisoblanadi. Chunki, faoliyatda yashash muhiti tarixiy tajribani egallash interiorizatsiya va eksteriorizatsiya amalga oshadi. Odamning maqsadga qaratilgan ijtimoiy foydali faoliyati protsessida hayotiy deb ataladigan mexanizmlari va ongli faoliyatining funktsional sistemasi protsesslari yuzaga keladi. Ana shular tufayli odam bilimlarni, ko‘nikma va malakalarni, kishining sotsial tajribalarini  o‘zlashtiribgina qolmay balki o‘zining idroki, tafakkuri, xayoli, hissiyotlari va irodasini bir so‘z bilan aytganda, voqelikka bo‘lgan ongli munosabatini hamda o‘z harakatlari va xulq-atvorining motivlarini tarkib toptiradi. Shaxsning barcha xususiyatlari, munosabatlari va xatti-harakatlari shaxsning hayoti faoliyatida malum rolni bajaruvchi va har biri murakkab qurilmadan iborat bo‘lgan hamda shartli ravishda to‘rtta o‘zaro mustahkam bog‘langan funksional bosqichlarga birlashtiriladi:

Birinchisi -boshqaruv tizimi;

Ikkinchisi -stimullashtirish tizimi;

Uchinchisi -stabilizasiyalash tizimi;

To‘rtinchisi -indikatsiyalash tizimi.

Shaxsning ana shu sotsial ahamiyatga ega bo‘lganbarcha sifatlari ijtimoiy taraqqiyotning yuksak ongli faoliyatchisi sifatidagi Birinchi tizimi hosil bilishida analizatorlar shaxsning hulq-atvori va xattiharakatlarini belgilaydi. O‘rtasidagi doimiy tabiiy aloqani aks ettiruvchi filogenetik mexanizmlar katta rol o‘ynaydi. Biroq, bu ilgari yuqorida ta'kidlab, o‘tganimizdek ontogenez protsessida filogenetik analizatorlar o‘rtasidagi aloqa vaqtli aloqalar bilan organik jihatdan qishilib keladilar. Bunda mazkur tizimning ichida pertseptiv tizimiga o‘tib ketadigan yuksak darajada integratsiyalangan malum ichki sensor komplekslarni hosil qiladi. Bunday komplekslar qatoriga nutq, eshitish, ko‘rish hamda sensomotor komplekslarni kiritish mumkin. Mana shu komplekslarning hammasi odamning hayot-faoliyati jarayonida o‘zaro bir-biri bilan doimiy aloqaga kirishib, sensorpertseptiv uyushishning yagona funksional dinamik tizimini yaratadi. Insonning sensor-pertseitiv jihatlari doimo takomillashib boshlagan ilmlarining dastlabki yillaridayoq shakllana boshlaydi. Temperament, intellekt, bilim va munosabat ana shunday xususiyatlar jumlasiga kiradi.

1.Ta’limiy - o‘rganilayotgan mavzu bo‘yicha bilimlarni o‘zlashtirish, ko‘nikma va malakalarnishakllantirish.

2.Rivojlantiruvchi - talabalar ongli aqliy faoliyatiga erishish, pedagogik jarayonga talabao‘qituvchihamkorligida hissiy aloqadorlikni ta’minlash, talaba bilish faoliyatini motivlashtirish, ya’nitalabaga bilimini namoyish qilish , amaliy faoliyatga qodir bo‘lish va buning uchunbilimolishimkoniyatini ta’minlash, mustaqil va ijodiy ishni tashkil qilish .

3.Tarbiyaviy - muayyan maqsadlarga erishishga qaratilgan hamkorlikdagi faoliyat jarayonidaegallanilgan xulq – atvor normasidir.

Ta’lim jarayoni o‘qituvchining talabaning bilim faoliyatiga mohirona ta’sir ko‘rsataolishinatijasida amalga oshiriladi, ya’ni talaba bilimlarni idrok qilib, (idrok - borliqning odamongidaaksetishidir. Biz daraxt, odam, hayvon va h.k.z.larni idrok qilamiz), tushunib mustahkamlaydi. Tushunishning indukciya (xususiy hollardan umumiy qoidaga borish), dedukciya (umumiydanxususiyga qarab fikr yuritish) jarayonlari amalga oshsa, mustahkamlashda yangi material idrokqilingan vaqt hosil bo‘lgan muvaqqat bog‘lanishlar mustahkamlaydi. Ta’lim qoidalari o‘qituvchining o‘z faoliyatini rejalashtirish va talabalarning bilim, ko‘nikmavamalakalarini egallashlarida rioya qilishlari kerak bo‘lgan asosiy qoida va yo‘l – yo‘riqlarni o‘zichiga oladi. So‘nggi yillarda olimlar tomonidan yaratilgan pedagogik adabiyotlarda didaktik qoidalar turlichaguruhlashtirilmoqda. Ana shularga asoslangan holda quyidagicha ta’limprintsiplarini ko‘rsatibo‘tish mumkin.

1. Ta’limning ilmiyligi. Nazariy qoidalarni tushunish – materialni ilmiy asosda izohlabberishningmuhim belgisi bo‘lib, u o‘quvchining fikrlash faoliyati xususiyatlarini belgilaydi. Ilmiybilimlarilmiyligicha qolib, voqelikni har xil darajada aks ettirishi mumkin. Ilmiy izoh ta’limninghammabosqichlarida, har bir sinfda amalga

oshadi. Ilmiylik qoidalarining vazifalaridan biri –nazariyma’lumotlar tizimini shu ma’lumotlarda tevarak – atrofdagi dunyoni qanchalik aks etganligi nuqtai-nazaridan bilib olishdir.

Mavzuni ilmiy nazariy jihatdan tushunish talabalarning dunyoqarashini, fikrlashini, e’tiqodinitarkib toptiradi. Yoshlarning ilmiy – tadqiqot ishlariga qiziqishini shakllantirib, zamonaviyfanvatexnika taraqqiyoti darajasiga muvofiq keladigan bilimlar bilan qurollantiradi.

Xulosa qilib, shuni aytish lozimki, ta’limning puxta o‘zlashtirish qoidasi muhimdidaktiktalabvaqoidalarni, ya’ni o‘quvchilar tomonidan tizimli va ongli o‘zlashtirilgan ilmiy bilimlarni mustahkam,esda saqlab qolish hamda o‘zlashtirilgan ilmiy bilimlarni o‘z turmush faoliyatlarida qo‘llayolish malakalari bilan qurollantirishni nazarda tutadi.

## MUHOKAMA

Tadqiqot natijalari zamonaviy ta’limda psixologik yondashuvlarning ahamiyatini tasdiqlaydi:

**Kognitiv yukni optimallashtirish** (multimedia resurslardan foydalanish) o‘quvchilarning diqqat muddatini 30% oshiradi (Mayerning kognitiv nazariyasi).

**Muvaffaqiyatga intilish motivatsiyasini** rag‘batlantirish uchun o‘quvchilarga individual maqsadlar belgilash va ularga konstruktiv feedback berish muhim.

**Sinf muhitini** psixologik xavfsizlantirish-bu o‘quvchilarning ijodiy qobiliyatlarini ochish va xatolardan o‘rganish imkoniyatini beradi

## XULOSA

Xulosa qilib aytganda,bolalar ta'lim-tarbiyasida bo‘ladigan kamchiliklarning asosiy sabablaridan biri o‘qituvchining psixologiyasiga bog‘liq. Lekin bunga ko‘pincha e'tibor berilmaydi. Shuning uchun o‘qituvchilar jamoasini psixologik nuqtai nazardan o‘rganish, uni muvaffaqiyatli boshqarishning psixologik yo‘llarini ishlab chiqish dolzarb ahamiyatga egadir. Pedagogik jamoani muvaffaqiyatli boshqarish uchun jamoa tarkibini o‘rganish, kamchiliklarini korreksiyalash va haqiqiy pedagogik jamoa sifatida shakllantirish lozim. Jamoada ishlash ko‘nikmalarining rivojlangan darajasi ham muvaffaqiyatli jamoa uchun asosiy omillardan biridir. Jamoadaishlash muloqot vositasida amalga oshadi. Pedagogik jamoaning rivojlanishida shaxslararo muloqot muhim ahamiyatga ega.

## Foydalanilgan adabiyotlar:

1.Ashurova.S. 2023) Sog‘lom psixologik turmush tarzi to‘g‘risidagi tasavvurlarining shakllanishi. Журнал Педагогики и психологии в современном образовании,3(1).

2.Ashurova.S, Numonova, A. (2023). The role of psychology in forming teachers'pedagogical ability.Academia Repository,2(11), 46-53

3. Elkonin, D. B. (1978). Psychology of Play. Moscow: Pedagogika.

4.“Rivojlanish psixologiyasi.Pedagogik psixologiya” Z.T.Nishanova, N.G.Komilova, D.U.Abdullayeva, M.X.Xolnazarova “O‘zbekiston faylasuflari miliy jamiyati” nashriyoti.Toshkent-2018

5. “Rivojlanish psixologiyasi” fanidan ma’ruzalar matni Jo‘rayev O‘tkir Toshpo‘latovich

6. “Umumiy psixologiya” G‘oziyev.E “O‘zbekiston faylasuflari milliy jamiyati” 2010

7. Musurmonova O. Ma’naviy qadriyatlar va yoshlar tarbiyasi. –T.: O`qituvchi, 66-bet

8. O‘zbek pedagogikasi antologiyasi // Tuzuvchi-mualliflar: K.Hoshimov, S.Ochil. – Toshkent: O‘qituvchi, 1995. – 137-bet

9. Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li. (2024). Rahbar va xodim munosabatlarining boshqaruv jarayonidagi psixologik xususiyatlari. Образование наука и инновационные идеи в мире, 41(1), 110–113. Retrieved from https://www.newjournal.org/index.php/01/article/view/12079

10. Sirojiddin Amangeldiyev Nurg’aliy o’g’li . Psixologik maslahat gipotezalarini shakllantirish. Central asian academic journal ISSN: 2181-2489 OF scientific research volume 1 I ISSUE 1 I 2021. https://search.app/R78CQ7R1YR9Sg7PR6

# KICHIK MAKTAB YOSHI DAVRIDA PSIXIK RIVOJLANISH XUSUSIYATLARI

Norboyeva Dilshoda Norqulovna
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
*toxtayevadilrabo481@gmail.com*

Adambayeva Umida Qadambay qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
*qurbanyazovagavhar@gmail.com*

***Аннотация:*** *Период младшего школьного возраста (7-12 лет) является одним из важных этапов психического развития детей. В данной статье широко освещены основные особенности психического развития детей младшего школьного возраста, а также процессы познавательного, эмоционального, социального и личностного развития. В статье также анализируется влияние воспитательных процессов, семьи и окружающей среды на психическое развитие детей. Правильное понимание умственного развития и его важности в раннем школьном возрасте поможет детям стать успешными личностями в будущем.*

***Ключевые слова:*** *ранний школьный возраст, психическое развитие, познавательное развитие, эмоциональное развитие, социальное развитие, личностное развитие, образование, влияние семьи, влияние среды.*

***Abstract:*** *The period of junior school age (7-12 years old) is one of the important stages of mental development of children. In this article, the main features of the mental development of children of junior school age, as well as the processes of cognitive, emotional, social and personal development are widely covered. The article also analyzes the influence of educational processes, family and environment on children's mental development. A proper understanding of mental development and its importance during early school age will help children become successful individuals in the future.*

***Key words:*** *early school age, mental development, cognitive development, emotional development, social development, personal development, education, family influence, environmental influence.*

## KIRISH

Kichik maktab yoshi davrida bolalar maktabgacha yosh davridagi o'yin faoliyatidan o'qish yetakchi faoliyatga o'tadilar. Bu yosh davrida bolalar maktabga chiqasilar va ular maktabdagi qirq besh minutlik dars jarayoniga boshida

moslashishlari birmuncha qiyin kechadi, astasekinlik bilan moslashib boradilar. Chunki ular maktabgacha yosh davrida o‘yin faoliyati yetakchi rol o‘ynagan. Kichik maktab yosh davridagi bolalarga o‘qituvchilar ham ma'lum shaxs hisoblanadi. O‘qituvchi avvalo bu yosh davridagi bolalarni psixologiyasini, oilaviy sharoitni o‘rganishi darkor. Sababi bu yosh davridagi bolalar ba'zilari erkatoy, aytganini qildiruvchi, urushqoq bo‘lishi, ba'zilari esa kirishimli emas agrof-muhitga moslasha olish qiyin bo‘lishi mumkin bo‘lgan bolalar ham mavjuddir. Kichik yoshdagi o‘quvchilarning xilma-xil qiziqishlari bilan bir qatorda individual qiziqishlari ham paydo bo‘la boshlaydi. Ba'zi o‘quvchilar rassomlikka qiziqishlari, ba'zilari musiqa, she'riyatga muhabbat qo‘yadilar. Yana bir xususiyati shundaki, bu yishdagi bolalar aniq bir kasbni tanlay olmaydilar. Masalan, bir o‘quvchi men shifokor bo‘laman degan fikrga keladi lekin ma'lum vaqt o‘tgandan so‘ng fikri o‘zgarib boshqa kasb egasi bo‘lishni hoxlab qoladi. Kichik maktab yoshidagi bolaning yana bir muhim xususiyatlaridan biri, unda o‘ziga xos ehtiyojlarning mavjudligidir. Bu yosh davrida bolaning tarbiyasiga chuqurroq e'tibor qaratilishi joizdir. Bu yoshdagi bolalarga ta'lim va tarbiyani birga olib borish muhim ahamiyat kasb etadi. Chunki ta'lim bo‘lmasa tarbiya, tarbiya bo‘lmasa ta'lim aslo bo‘lmaydi. Kichik maktab yoshi davri (7-12 yosh) bolalarning psixik rivojlanishining muhim bosqichlaridan biri hisoblanadi. Bu davrda bola maktab hayotiga moslashadi, yangi bilim va ko‘nikmalarni o‘zlashtiradi va shaxsiy xususiyatlarini shakllantiradi. Kichik maktab yoshi davri psixologiyasi bolalarning rivojlanish qonuniyatlarini, ularning psixik jarayonlarini va shaxsning shakllanishini o‘rganishga qaratilgan. Ushbu maqolada kichik maktab yoshidagi bolalarning psixik rivojlanishining asosiy xususiyatlari, shuningdek, kognitiv, hissiy, ijtimoiy va shaxsiy rivojlanish jarayonlari keng yoritilgan.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

Maktabda ta’lim-tarbiya ishlarini tashkil qilishda kichik maktab yoshidagi bolalarning anatomik-fiziologik xususiyatlarini, jismoniy rivojlanish darajasini, sog’ligi va qolaversa nuqsonlarini hisobga olish o’qishning muvaffaqiyat garovidir. Boshlang’ich sinf o’quvchisi biologik jihatdan nisbatan bir tekis taraqqiy etadi, uning bo‘yi va og‘irligi, o’pkasining hajmi mutanosib rivojlanadi. Biroq o’quvchining suyak tizimi (ko’krak qafasi, tos, qo’l suyaklari), umurtqa pog’onasida hali tog’aysimon to’qimalar uchraydi, bu esa mazkur tizimning yetarli darajada takomillashib bo’lmaganligidan darak beradi. Yurak muskullari ularda tez o’sadi, qon tomirlarining diametri sal kattaroq bo’ladi, miyaning og’irligi boshlang’ich sinflarda 1250-1400 grammni tashkil etadi. Miya po‘stining analitik-sintetik faoliyati takomillashadi, ko’zg’alish bilan tormozlanish o’rtasidagi o’zaro munosabat (muvozanat) o’zgaradi, lekin qo’zg’alish nisbatan ustunlikka ega bo’ladi, shuning uchun o’quvchining to’g’ri o’sishiga g’amxo’rlik qilish, toliqishning oldini olish zarur, o’qish va dam olish rejimiga qat’iy rioya qilish ma’qul.

Kichik maktab yoshidagi o‘quvchining muhim xususiyatlaridan biri — bu undagi o‘ziga xos ehtiyojning mavjudligidir. Mazkur ehtiyoj o‘z mohiyati bilan muayyan tartibdagi bilim, ko‘nikma va malakalarni egallashga, tevarak-atrofdagi voqelikni o‘zlashtirishga qaratilgan bo’lmasdan, balki faqat o‘quvchi bo‘lish istagining aynan o‘zidan iboratdir. Bu ehtiyoj zamirida o‘qishning tashqi alomatlari (atributlari), chunonchi, forma kiyish xohishi, o‘z shaxsiy portfeliga, dars tayyorlash burchagiga, kitob qo‘yish javoniga ega bo‘lish istagi, kattalardek har kuni maktabga qatnash tuyg‘usi kabilar yotadi, xolos. Bundan tashqari, bilimlar kunidagi (I sentyabrdagi) shodiyona ayyom, o‘quvchilar safiga qabul qilishlik lavhasi, maktab ma’muriyati va o‘qituvchilarning ularga bildirgan samimiy tilaklari, yuqori sinf o‘quvchilarining tabriklari birinchi sinf sub’ektlari his-tuyg‘usiga ilk ta’sir etadi. Sinf a’zolari bilan qatorlashib, saf tortib yurishlar, yoppasiga o’yin faoliyatida qatnashish va oshxonaga birga borish, o‘qituvchining (qabul qilib olgan) o’gitlari ham ularni o’ziga rom qiladi.

Lekin kichik maktab yoshidagilar o‘qishning tub mohiyatini va vazifasini tushunib yetmaydilar, shuning uchun umumiy tarzda hamma maktabga borishi kerak, deb tasavvur etadilar. Vaholanki, o‘quvchi o‘qish ijtimoiy zaruriyat ekanligini anglab yetmasligi barchaga ayondir, biroq kattalarning ko’rsatmalariga amal qilgan holda tirishqoqlik bilan mashg‘ulotlarga kirishib ketishlik real voqelikdir.

Darslar boshlanib ketgandan keyin oradan ma’lum muddat o‘tgach, shodiyona lahzalar taassuroti kamayishi bilan maktabning tashqi, ichki belgilari o’z ahamiyatini yuqota boradi va o‘qishning kundalik aqliy mehnat ekanligini (irodaviy zo‘r berish, yoqtirmagan narsasi bilan shug’ullanish, diqqatni taqsimlash, o‘z xulqini idora qilish zaruriyatini) o‘quvchi anglab yetadi. Agarda o‘quvchi shunga o‘xshash aqliy mehnat ko‘nikmasiga ega bo‘lmasa, u holda o‘qishdan ko‘ngli soviydi, umidsizlanish tuyg‘usi, hissi vujudga keladi. Shuning uchun o‘qituvchi bunday holning oldini olish maqsadida bola bilan ta’limning o‘yin faoliyatidan farqi, qiziqarliligi yuzasidan ma’lumot berishi va shu faoliyatga uni puxtaroq, jiddiyroq tayyorlashi maqsadga muvofiq. Bu bilan o‘qituvchi borliqni bilishga nisbatan jiddiy munosabatni ularda ehtiyoj sifatida namoyon bo‘lishini ta’minlaydi.

## TADQIQOT NATIJALARI

Psixolog L.S.Slavina tadqiqotiga ko‘ra, boshlang‘ich sinflarda bilish faoliyati yetarli darajada shakllanib bo‘lmagan, aqliy jihatdan nomustaqil o‘quvchilar mavjuddir. Olimaning fikricha, o‘qish va o‘yin faoliyatlarida ularni fikr va mulohaza yuritishga o‘rgata borish natijasida muvaqqat turg‘unlikning oldini olish mumkin.

Birinchi sinf o‘quvchisida o‘qish faoliyatining dastlabki natijalari uning boshqa materillarni egallash sari yetaklaydi. Uning o‘qish faoliyatidagi birinchi mehnat faoliyati mahsuli shodlik, quvonch va amaliy (lazzatlanish) his-tuyg’usini keltirib chiqaradi. Hatto ayrim o‘quvchilar u yoki bu ob’ektni, mavzuni bir necha marotaba o‘qishni ham yoqtiradilar. O‘qish faoliyatiga nisbatan qiziqish, moyillik keyinchalik

predmetning mazmuniga qiziqishni vujudga keltiradi, balkim bilim olish ehtiyojini tug’diradi, qolaversa unda o’qish motivlarini tarkib toptiradi.

Kichik maktab yoshi davrida bolalarning kognitiv (idrok etish) qobiliyatlari sezilarli darajada rivojlanadi. J. Piaje nazariyasiga ko‘ra, bu davr aniq operatsion bosqichga to‘g‘ri keladi. Bu davrda bola mantiqiy fikrlashni boshlaydi va mavhum tushunchalarni qabul qila oladi. Quyidagi xususiyatlar kuzatiladi:

Mantiqiy fikrlash: Bolalar mantiqiy fikrlashni boshlaydi va mavhum tushunchalarni qabul qila oladi. Masalan, ular ob’ektlarni tasniflash, ularni o‘lchamiga qarab taqqoslash kabi ko‘nikmalarga ega bo‘lishlari kerak. Atrof-muhitni o‘rganish: Bolalar atrof-muhitni faol o‘rganadi va yangi bilimlarni o‘zlashtiradi. Masalan, ular tabiat, hayvonlar va o‘simliklar haqida bilim olishadi. Xotira va diqqatni rivojlantirish: Bolalarning xotirasi va diqqati rivojlanadi. Ular qisqa muddatli xotirasini va diqqatini jamlash qobiliyatini rivojlantirishadi.

Kichik maktab yoshi davrida bolalarning hissiy dunyosi kengayadi va murakkablashadi. Bu davrda quyidagi xususiyatlar kuzatiladi: Hissiyotlarni ifodalash: Bolalar o‘z hissiyotlarini ifodalashni o‘rganadi. Masalan, ular quvonch, g‘azab, qayg‘u kabi hissiyotlarni ifodalashni o‘rganadi. Hissiy barqarorlik: Bu davrda bolalarning hissiy holati beqaror bo‘lishi mumkin. Masalan, ular bir lahza quvonch, keyin esa g‘azab yoki qayg‘u his qilishi mumkin. Ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirish: Ijodiy faoliyat (masalan, rasim chizish, qo‘g‘irchoq o‘yinlari) bolalarning hissiy dunyosini boyitadi va ularning ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

Kichik maktab yoshi davrida bolalarning ijtimoiy qobiliyatlari rivojlanadi. Bu davrda quyidagi xususiyatlar kuzatiladi: Ijtimoiy ko‘nikmalarni shakllantirish: Bolalar boshqa bolalar bilan hamkorlik qilish, bahamjihatlik qilish va munosabatlarni boshqarishni o‘rganadi. Masalan, guruh o‘yinlari bolalarning ijtimoiy ko‘nikmalarini rivojlantirishga yordam beradi. Ijtimoiy rollarni o‘rganish: Bolalar ijtimoiy rollarni (masalan, o‘qituvchi, shifokor, ota-ona) o‘rganadi va ularni tushunishni boshlaydi. Muloqot qobiliyatlarini rivojlantirish: Bolalar muloqot qobiliyatlarini rivojlantirishadi. Masalan, dialogga asoslangan o‘yinlar bolalarning nutqini va muloqot qobiliyatlarini rivojlantirishga yordam beradi.

Kichik maktab yoshi davrida bolalarning shaxsiy xususiyatlari shakllanadi. Bu davrda quyidagi xususiyatlar kuzatiladi: O‘zini anglash: Bolalar o‘zining shaxsiy xususiyatlarini, qobiliyatlari va kamchiliklarini anglashni boshlaydi. Bola o‘ziga ishonch va o‘zini qadrlash hissini shakllantiradi. Ijtimoiy rollarni o‘rganish: Bolalar ijtimoiy rollarni (masalan, o‘qituvchi, shifokor, ota-ona) o‘rganish orqali ijtimoiy munosabatlarni tushunishni boshlaydi. Qadriyatlarning shakllanishi: Bu davrda bola oila va atrof-muhitdan qadriyatlarni o‘zlashtiradi. Masalan, adolat, mehribonlik, halollik kabi qadriyatlar shakllanadi.

Kichik maktab yoshi davrida ta'lim-tarbiya jarayonlari bolaning rivojlanishiga katta ta'sir ko'rsatadi. Bu davrda quyidagi omillar muhim ahamiyatga ega: Oila ta'siri: Oila bolaning birinchi va eng muhim tarbiyachisi hisoblanadi. Ota-onalarning ijobiy munosabati bolaning hissiy va ijtimoiy rivojlanishiga yordam beradi. Maktab ta'limi: Maktabda bolalar yangi bilim va ko'nikmalarni o'zlashtiradi. Maktab ta'limi bolalarning kognitiv va ijtimoiy rivojlanishiga yordam beradi. Atrof-muhitning ta'siri: Bolaning atrof-muhit bilan aloqasi uning rivojlanishiga ta'sir ko'rsatadi. Masalan, tabiat bilan aloqa bolaning sensor va kognitiv qobiliyatlarini rivojlantiradi.

## MUHOKAMA

Bolalar maktabga chiqish vaqtida psixologik rivojlanish darajasiga ko'ra o'ziga xos xususiyatlar paydo bo'ladi. Bu xususiyatlar shundan iboratki, bolalar birbirlaridan intellektual-axloqiy jihatdan farqlanadilar. Ular bir xil ko'rsatma va psixodiagnostik testlar mos keladi. Ayrim rivojlanish past bo'lganlariga bog'cha yoshidagi bolalar uchun mo'ljallangan testlar to'g'ri keladi. Asosan, o'z-o'zini verbal baholash, tashqi muhitni ongli baholash holatidagi testlarda bu aniq bilinadi. Shuning uchun kichik maktab yoshidagi bolalar bilan u yoki bu psixodiagnostik testni o'tkazishdan avval bolaning real psixologik rivojlanishiga mos keluvchi testni tanlab olish kerak, 6-7 yoshdagi bolalarning maktab tayyorgarligiga oid empirik ma'lumotlarga ko'ra, 50 foizdan 80 foizgacha bolalar u yoki bu jihatdan boshlang'ich ta'lim dasturini o'zlashtirishga tayyor emas. Ko'p bolalar maktabga chiqishga tayyor bo'lsalar-da, aqlan 5-6 yosh darajasida rivojlangan bo'ladilar. Agar bunday bolaga uning uchun murakkab va qiziqarsiz psixologik testlar berilsa, bu bu testlar rivojlangan aql, diqqat-e'tibor va xotira talab qilganligi sababli, ular testni bajara olmaydilar. Bu intellektual qobilyatning yo'qligi emas, shaxsiy psixologik rivojlanish yetarli bo'lmaganligi sababli sodir bo'ladi. Agar vazifa o'yin sifatida qiziqarli qilib berilsa, test natijasi yuqori bo'lishi mumkin. Mazkur holatlar bolalar psixodiagnostikasida amaliy psixologlar tomonidan hisobga olinishi kerak. 3-4 sinf o'quvchilari uchun qiziqarli va kattalarga mo'ljallangan testlar to'g'ri kelishi mumkin. Test o'tkazishda faollik, ruhiy qiziqish yuqori bo'lsa natija ham yuqori bo'ladi. Agar kattalar test vaqtida ongli ravishda irodasini ishga solib o'zini boshqara olsalar, kichik yoshdagi maktab bolalari hatto o'smirlar ham buni bajara olmaydilar. Kattalar uchun mo'ljallangan testlarni kichik maktab yoshidagi bolalarga qo'llashda ma'lum cheklashlar mavjud. Bu cheklanishlar shaxslararo munosabatlar, shaxs va idrokni tahlil qilishga mo'ljallangan testlar tegishlidir. Kattalar uchun qo'llanilayotgan intellektual ya'ni aqliy testlarning ko'pchiligi so'zmantiqiy tafakkurning rivojlanish darajasini aniqlash uchun ishlatiladi. Bu xususiyat kichik yoshdagi maktab o'quvchilarda taraqqiy etib, o'smirlik davriga kelib rivojlanish tugallanadi

## XULOSA

Kichik maktab yoshidagi bolalar tez chalg‘iydilar, uzoq vaqt diqqatlarini bir narsaga qarata olmaydilar ta'sirchan va emotsional bo‘ladilar. Kichik maktab yoshidagi o‘quvchilar o‘zlarining har bir faoliyat natijalariga baho bera oladilar. Bola avvalo maktabga jismoniy jihatdan tayyor bo‘lishi kerak. Kichik maktab yoshi davrida bolaga maktab, oila va jamiyat tarbiyasi birgalikda namoyon bo‘ladi. Kichik maktab yoshidagi bolalarga shunday o‘xshatish mumkinki ular endi unayotgan novda kabidir. Ularni to‘g‘ri holda yoki qiyshiq holda o‘stirish esa oila, maktab hamda atrof-muhitdagi ta'lim-tarbiyaga bog‘liq. Bolani mustaqillik xususiyatining shakllanishi asosan kattalarga bog‘liqdir. Mustaqillikni shakllantirish uchun bolaga mustaqil bajaradigan ishlarni ko‘proq topshirish va unga ishonch bildirish nihoyatda muhim ahamiyat kasb etadi. Ularning maktabga kirgan davridan boshlab uning asosiy faoliyati o‘qish bo‘lib qoladi.

Kichik maktab yoshi davri bolalarning psixik rivojlanishining muhim bosqichlaridan biri hisoblanadi. Bu davrda bola maktab hayotiga moslashadi, yangi bilim va ko‘nikmalarni o‘zlashtiradi va shaxsiy xususiyatlarini shakllantiradi. Kichik maktab yoshi davri psixologiyasi bolalarning rivojlanish qonuniyatlarini, ularning psixik jarayonlarini va shaxsning shakllanishini o‘rganishga qaratilgan. Oila, maktab ta’limi va atrof-muhit bolalarning psixik rivojlanishiga katta ta’sir ko‘rsatadi. Kichik maktab yoshi davrida psixik rivojlanishni to‘g‘ri tushunish va uning ahamiyatini anglash bolalarning kelajakdagi muvaffaqiyatli shaxs sifatida shakllanishiga yordam beradi.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. Piaget, J. (1952). The Origins of Intelligence in Children. New York: International Universities Press.

2. Vygotsky, L. S. (1978). Mind in Society: The Development of Higher Psychological Processes. Harvard University Press.

3. Erikson, E. H. (1950). Childhood and Society. New York: Norton.

4. Elkonin, D. B. (1978). Psychology of Play. Moscow: Pedagogika.

5.“Rivojlanish psixologiyasi.Pedagogik psixologiya” Z.T.Nishanova, N.G.Komilova, D.U.Abdullayeva, M.X.Xolnazarova “O‘zbekiston faylasuflari miliy jamiyati” nashriyoti.Toshkent-2018

6. “Rivojlanish psixologiyasi” fanidan ma’ruzalar matni Jo‘rayev O‘tkir Toshpo‘latovich

7. “Umumiy psixologiya” G‘oziyev.E “O‘zbekiston faylasuflari milliy jamiyati” 2010

8. Musurmonova O. Ma’naviy qadriyatlar va yoshlar tarbiyasi. –T.: O`qituvchi, 66-bet

9. O‘zbek pedagogikasi antologiyasi // Tuzuvchi-mualliflar: K.Hoshimov, S.Ochil. – Toshkent: O‘qituvchi, 1995. – 137-bet

10. Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li. (2024). Rahbar va xodim munosabatlarining boshqaruv jarayonidagi psixologik xususiyatlari. Образование наука и инновационные идеи в мире, 41(1), 110–113. Retrieved from https://www.newjournal.org/index.php/01/article/view/12079

11. Sirojiddin Amangeldiyev Nurg‘aliy o‘g‘li . Psixologik maslahat gipotezalarini shakllantirish. Central asian academic journal ISSN: 2181-2489 OF scientific research volume 1 I ISSUE 1 I 2021. https://search.app/R78CQ7R1YR9Sg7PR6

# AKSELERATSIYA JARAYONINING INSON PSIXIKASIGA TA'SIRI

Sanobar Tajibayeva G'ofurjan qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
sanobartajibayeva812@gmail.com

Mominova Maxliyo Oybek qizi
*CHDPU Boshlang'ich ta'lim fakulteti 1-kurs talabasi*
Maxliyomuminova@gmail.com

***Аннотация:*** *Акселерация (ускорение развития) — важное социально-биологическое явление, наблюдаемое в современном обществе и оказывающее большое влияние на физическое и психическое развитие человека. В данной статье широко освещено влияние процесса акселерации на психику человека, а также психические изменения в детстве, подростковом и взрослом возрасте. В статье также анализируются социальные, культурные и экологические факторы акселерации. Углубленное изучение процесса акселерации помогает оптимизировать сохранение и развитие психического здоровья человека.*

***Ключевые слова:*** *акселерация, умственное развитие, физическое развитие, детство, подростковый возраст, взрослая жизнь, социальные факторы, культурные факторы, факторы внешней среды.*

***Abstract:*** *Acceleration (acceleration of development) is an important socio-biological phenomenon observed in modern society and has a great impact on the physical and mental development of a person. In this article, the impact of the acceleration process on the human psyche, as well as the mental changes during childhood, adolescence and adulthood are widely covered. The article also analyzes social, cultural and environmental factors of acceleration. An in-depth study of the acceleration process helps to optimize the maintenance and development of a person's mental health.*

***Key words:*** *acceleration, mental development, physical development, childhood, adolescence, adulthood, social factors, cultural factors, environmental factors.*

## KIRISH

Akseleratsiya (rivojlanishning tezlashishi) zamonaviy jamiyatda kuzatiladigan muhim ijtimoiy-biologik hodisa bo'lib, insonning jismoniy va psixik rivojlanishiga katta ta'sir ko'rsatadi. Bu jarayon bolalikdan boshlab kattalik davrigacha bo'lgan rivojlanish bosqichlarida sezilarli o'zgarishlarni keltirib chiqaradi. Akseleratsiya nafaqat jismoniy, balki psixik rivojlanishni ham tezlashtiradi, bu esa insonning shaxsiy va ijtimoiy hayotiga chuqur ta'sir ko'rsatadi. Ushbu maqolada akseleratsiya

jarayonining inson psixikasiga ta’siri, shuningdek, bolalik, o‘smirlik va kattalik davridagi psixik o‘zgarishlar keng yoritilgan.

## ADABIYOTLAR TAHLILI VA METODLAR

O‘smirlik davrida ham o‘yin faoliyati ma’lum vaqtgacha shaxsning kamolotida o‘z ahamiyatini saqlab qoladi. bo‘lib amalga oshiriladigan o‘yinlar va ularning keng ko‘lamda o‘tkazilishi o‘tish davrida vujudga keladigan qiyinchiliklarni yengillashtirishga xizmat qiladi. O‘yin faoliyati o‘smirda yuksak axloqiy his-tuyg‘ularni vujudga keltiradi, matonatlilik, jasurlik kabi fazilatlar shakllanishi uchun qulay sharoit yaratadi. Mazkur faoliyat o‘smirning aqliy jihatdan o‘sishiga, fikr yuritishiga, o‘z histuyg‘usini boshqarishiga, jismoniy kamol topishiga turtki vazifasini o‘taydi. O‘yinning har xili bilan mashg‘ul bo‘lish o‘smirni fahmlashga, eslab qolishga, biror ishni amalga oshirishdan oldin uni rejalashtirishga va diqqatni bir nechta ob’ektga taqsimlashga odatlantiradi. Tiyraklik, tezkorlik, farosatlilik kabi muhim xususiyatlar, xislatlar ham o‘yin va sport mashg‘ulotlarida tarkib topadi. Shaxsning har tomonlama, uyg‘un rivojlanishiga mehnat faoliyati salmoqli ta’sir ko‘rsatadi. O‘smirlarning sinf va maktab yer uchastkasidagi mehnat faoliyati o‘z mohiyati bilan zarur axborot va ma’lumotlar berib, murakkablashib, ularning kuchiga kuch, g‘ayratiga g‘ayrat qo‘shib, mehnat samarasidan, mahsulidan lazzatlanish histuyg‘ularini shakllantira boshlaydi. O‘smirning boshqa yosh davrlaridan farqlanadigan o‘ziga xos xususiyatlari mavjud bo‘lib, ular his-tuyg‘u va irodaviy sifatlarda o‘z ifodasini topadi. O‘smir kichik maktab yoshidagi o‘quvchidan farqli ravishda hayotni ilk bor shaxs sifatida faol ilmiy bilishda ishtirok eta boshlaydi, birinchi galda faqat narsa va hodisalarning ayrim alomatlarini emas, balki ularning umumiy va ob’ektiv qonuniyatlarini anglab yetish, tushunish imkoniyatiga ega bo‘lib boradi. O‘smir kamolotga erishgan sayin uning psixik dunyosida yangi fazilatlar va sifatlar paydo bo‘la boshlaydi, psixikasida keskin qayta qurish sodir bo‘ladi. O‘zgarishlar uning oldiga yangi talablar qo‘yadi, bu esa o‘z navbatida ko‘proq huquq va erk berilishini, eng avvalo mustaqil qarorga kelish va o‘z xulq-atvorini maqbul deb hisoblab amalga oshirishni taqozo qiladi. Psixik takomillashish, kamolotga intilish, nisbiy barqarorlik o‘smirlik davrining eng muhim xususiyatlari hisoblanadi. Hozirgacha balog‘atga erishish va jinsiy yetilishning jadallashishi to‘g‘risida bir butun ilmiy nazariya mavjud emas. Shuning uchun o‘sishdagi jadallashuv, ya’ni akseleratsiya bo‘yicha ham muayyan nazariya yaratilmagan. Ana shu boisdan har xil ilmiy asosdagi, bir-biridan farqli e’tirozli qator nazariyalar paydo bo‘lgan. Quyida akseleratsiya muammosiga oid qarashlar bilan tanishib chiqamiz. Geliogen nazariyasi. Ushbu nazariya 1936 yilda chet el olimlari tomonidan yaratilgan bo‘lib, uning asosiy mohiyati akseleratsiya hodisasi quyosh nurining bevosita ta’siri bilan vujudga keladi, degan g‘oyadan iboratdir. Bu g‘oya tarafdorlarining fikricha, bolalar ko‘p vaqt oftobda bo‘lishi natijasida ularning

o‘sishida tezlashish, ya’ni akseleratsiya ro‘y beradi, chunki quyosh nuri organizmni zarur elementlar, moddalar, oziqalar bilan ta’minlaydi. Ammo hozirgi davrda akseleratsiya hodisasi janubiy (quyosh nurlari serob) mamlakatlarda shimoliy jo‘g‘rofiy kenglikka joylashgan mamlakatlarda ham bir tekis ro‘y bermoqda. Ikkinchi tomondan, shahar muhitidagi qizlar va o‘g‘il bolalar qishloq bolalariga qaraganda tezroq voyaga yetishi ko‘rilmoqda, vaholanki, qishloq odamlari quyosh nurida ko‘proq toblanadilar. Demak, hozirgi davrda geliogen nazariyasi ziddiyatlarga sabab bo‘lmoqda. Umuman oftobda toblanishni akseleratsiya jarayonining muhim jihatlaridan biri deyish noto‘g‘ridir. Geteroziya nazariyasi. O‘n to‘qqizinchi asr oxiri yigirmanchi asr boshlaridan buyon ijtimoiy hayotda, turmushda keskin o‘zgarishlar sodir bo‘lgani insonlar o‘rtasidagi ijtimoiy, diniy, milliy, irqiy tafovutlarning kamayishiga olib keldi. Turli millat vakillarining aralash nikohga kira boshlagani bunga yorqin misoldir. Diniy e’tiqodlar, irqiy farqlar, etnik va milliy xususiyatlar, xarakter, an’analar, urf-odatlar, marosimlar, rasm-rusum va hokazolar aralash nikohga hech qanday to‘siq bo‘la olmadi. Hayot tarzi har xil mamlakatlarning xalqlariga xos xususiyatlar ham aralash nikohni to‘xtata olmadi. Aralash nikohga kirish tobora kengaymoqda. Mazkur nazariyaga muvofiq psixik dunyodagi qayta qurishlar nasliy belgilar keskin o‘zgarishiga sabab bo‘ldi, natijada farzandlarning o‘sishida kuchayish, jadallashish, akseleratsiya hodisasi vujudga keldi. Biroq mazkur muammoni ilmiy jihatdan atroflicha asoslab berish uchun yuqorida ta’kidlangan omillar yetarli emas. Shunga qaramay, geteroziya nazariyasi biologik o‘sishda jadallashish jarayonini vujudga keltirishda alohida ahamiyat kasb etadi. Urbanizatsiya nazariyasi. Jamiyat rivojlanishida shaharlarning roli ortishi bu nazariyaga asos qilib olingan. O‘n to‘qqizinchi asrning o‘rtalaridan boshlab, qishloq aholisining shaharga ko‘chishi (voqelik tariqasida) avj oldi, ya’ni aholi orasida migratsiya yoki urbanizatsiya hodisasi yuzaga keldi. Shaharning turmush tarzi, o‘ziga xos xususiyatlari, axborot tarmoqlarining kengligi, madaniyat darajasi, fan-texnika, transport, maishiy xizmat kabi omillar bolalarning aqliy, axloqiy, jinsiy jihatdan ertaroq voyaga yetishi uchun zarur shart-sharoitlar yaratdi. Qishloq aholisi bilan shahar xalqining yashash muhiti va turmush sharoitining yaqinlashishi akseleratsiya jarayoniga ijobiy ta’sir etdi, lekin bu omilning o‘zi akseleratsiyaning sababi bo‘la olmaydi. Nutritiv nazariya. Bu g‘oyaning tub mohiyati shuki, o‘sishdagi jadallashish (akseleratsiya) odamlarning ovqatlanishi yaxshilanishi, iste’mol qilinayotgan ozuqalarda darmondorilar miqdorining ko‘payishi sababli vujudga keladi. Ushbu g‘oya namoyandalarining fikricha, V-6, V-12 darmondorilari va foliev kislotasini odamlar ko‘proq iste’mol qilishi mazkur holat namoyon bo‘lishining asosiy omili emish. Tabiiyki, inson o‘sishining jadallashuvida darmondorilar ma’lum darajada ijobiy ta’sir etishi mumkin, lekin mazkur omillarning o‘zi akseleratsiya uchun muhim va yagona negiz bo‘la olmaydi. Shuniig uchun tibbiyot xodimlari gigienachilar, biologlar, fiziologlar, psixologlarning ayrimlari bu g‘oyani

qo‘llab-quvvatlaydilar. Shuning uchun tahlil qilinayotgan, sharhlanayotgan ilmiy nazariya akseleratsiya uchun ma’lum turtki vazifasini o‘taydi. Nurlanish nazariyasi. Bu nazariya namoyandalarining fikricha, yer yuzida rentgen qurilmalarining ko‘payishi, atom, vodorod va neytron bombalarining portlashi natijasida insonda radioaktiv moddalar, radiatsiya nurlanishi darajasining sezilarli darajada ortishiga olib keladi. Yer kurrasiga tarqalgan zaryadlar bilan inson organizmining nurlanishi o‘sishni kuchaytiradi, ya’ni akseleratsiya jarayoni yuzaga keladi. Shuning uchun bu nazariyaning himoyachilari turli xususiyatga ega bo‘lgan nurlarning aniq dozasi organizmga ta’sir etishi, tarqalishi yemirilishga sabab bo‘lmasa, insonning jismoniy o‘sishi jadallashishi uchun imkoniyat yaratar emish. Ma’lumki, me’yoridan ortiq rentgen nuridan foydalanish ham organizm uchun zararlidir. Ana shu mulohazaga asoslanib organizm ayrim qismlarining rivojlanishi nurlar bilan bog‘liqdir, degan xulosa chiqarish mumkin. Hatto, ayrim ilmiy manbalarda payvandlash apparatining yog‘dusi ham, chaqmoq nuri ham organizmga ijobiy ta’sir qilishi aytiladi. Biroq tom ma’nodagi akseleratsiya uchun mana shu omillarning o‘zi yetarli emas, albatta. Ijtimoiy sharoitning yaxshilanishi nazariyasi. Yashash sharoitlarining yaxshilanib borishi, keng ko‘lamda sanitariya va gigiena tadbirlarining amalga oshirilishi, ovqatlanish sifatining ortishi, ota-onadan farzandga nasliy belgilarning (genlarning) bir tekis o‘tishi kabi omillar akseleratsiya jarayonini tezlashtiradi, degan fikr qator mamlakatlardagi tadqiqotchilar orasida keng tarqalgan. Ularning talqinicha, turmush sharoitining yaxshilanishi, qulayliklar yaratilishi turli imkoniyatlarning ishga solinishi uchun tabiiy zamin tayyorlashi mumkin. Lekin mazkur nazariya amaliy ma’lumotlarni to‘liq, atroflicha ifodalashni taqozo etadi. Shuning uchun ushbu nazariyada masalaga har tomonlama yondashish yaqqol ko‘zga tashlanadi. Agar ijtimoiy sharoit chuqur va ilmiy jihatdan yoritib berilsa, uning ta’sir kuchi yanada ortishi mumkin. Ijtimoiy akseleratsiya nazariyasi. Bu ilmiy nazariyaning asoschilaridan biri, yirik fiziolog olim A.A.Markosyandir. Uning ta’riflashicha, hozirgi kishilardagi bilimlar hajmini yigirmanchi asr yarmidagi kishilarning bilimlari hajmiga taqqoslash orqali bolalardagi o‘sish jarayonini aniqlash ijtimoiy akseleratsiya deyiladi. Bolalardagi akseleratsiyaning sababi: birinchidan, ota-onalarning umumiy saviyasi. yuksalgani, umumiy o‘rta ta’limning amalga oshgani; ikkinchidan, ijtimoiy turmushda axborot vositalari tarmog‘ining kengaygani, ya’ni radio, televizor, teatr, kino, konsert zallari, madaniyat markazlari, o‘quvchilar saroylari va uylari, yosh texniklar va tabiatshunoslar stansiyalarining, ulardagi ishtirokchilarning ko‘paygani; uchinchidan, kitob, jurnal, mahalliy matbuot ko‘lami va sifatining o‘zgarishi, informatika ko‘lami kengayishi, internet tarmog‘i jadal o‘sishi va hokazolardir.

## TADQIQOT NATIJALARI

# SHAXSLARARO MUNOSABATLARDA MUOMALA MUAMMOSINING PSIXOLOGLAR TALQINI

Turg‘unpo‘latova Mushtariy Baxrom qizi
*CHDPU Amaliy psixologiya*
*turgunpolatovamushtariy11@gmail.com*

Maxliyo Pardayeva Gayratovna
*CHDPU Amaliy psixologiya*
*pardaevamahlie72@gmail.com*

Komiljonova Sevinch Azamat qizi
*CHDPU Amaliy psixologiya 23/2-guruh talabasi*
*skomiljonova562@gmail.com*

***Аннотация*** *В данной статье представлены рекомендации научных исследований по трактовке проблемы межличностных отношений в работе психологов нашей страны. Статья также содержит научное предложение и практические рекомендации, сформулированные автором по данному вопросу.*

***Ключевые слова:*** *адекватность, идея, интеллект, идеолог, память, мышление.*

***Annotation****This article presents the recommendations of scientific studies on the interpretation of the problem of interpersonal relations in the work of psychologists of our country. The article also contains the scientific proposal and practical recommendations formulated by the author on this issue.*

***Kalit so‘zlar:*** *adequate, idea, intellect, ideologue, memory, thinking.*

## Kirish.

Mamlakatimiz psixologiyasida muomala muammosining o‘rganilishi shu sohada ishlar olib borilganiligidan darak beradi. Shuningdek, Respublikamiz psixologlaridan M.G.Davletshin, E.G‘oziyev, N.P.Anikeeva, N.Safoev kabilar muloqot muammosini turli tomondan yoritib berganlar. Jumladan, professor E. G‘oziev "Muomala psixologiyasi" o‘quv qo‘llanmasida muloqotning barcha qirralarini nazariy tomondan ochib berishga harakat qilgan. Professor M.G.Davletshin ham "Umumiy psixologiya" o‘quv qo‘llanmasida muloqotni kishilarda qanday shakllanishi haqida fikrlar bildirgan.

E.G‘.G‘oziev “Muomala psixologiyasi” kitobida shunday deydi, “shaxslararo munosabatlar maromi, odamlarning o‘zaro bir – birlarini tushunishi, o‘zaro hurmat, hamdardlik evaziga to‘g‘ri (adekvat) aks ettirish yuzaga keladi, individual mo‘ljal

ijtimoiy maqsad qaror topishiga, qiymat kasb etishiga xizmat qiladi.” Muomala masalasini oʻrganish orqali professor E.Gʻoziyev muomalaning oʻziga xos boʻlgan milliy tomonlarini ham koʻzdan qochirmaydi. Muomalada millatga xos boʻlgan urf – odatlar va an’analarning xam oʻrni borligi koʻrsatib oʻtiladi.

Shaxslararo munosabat muammosi bilan shugʻullangan Oʻzbekistonlik koʻplab boshqa fan egalarini ham koʻrsatish mumkin. Lekin aynan psixologiya sohasida bu masala yanada koʻproq izlanishni talab qiladi. Chunki olib borilayotgan islohatlar va ularning hayotga tadbiq qilinishi ham aynan shaxslararo munosabatlarda yuz beradi.

Shaxsning taraqqiyotida shaxslararo munosabat va uning psixologik asoslarini paydo boʻlishi, bu jarayonni shakllanishiga muhitning ta’siri nihoyatda katta ekanligini professor Abdurahmanov

F.R. oʻzining “Pedagogik sotsiologiya” kitobida koʻrsatib oʻtadi. Muallif insonlarni ijtimoiylashuvida muhit va unga ta’sir etuvchi omillarni koʻrsatib oʻtish bilan yoshlarni tarbiyasida muloqot yuz beradigan sharoit va undagi asosiy mazmun juda katta ahamiyatli jarayon ekanligini koʻrsatib oʻtadi. Haqiqatda ham shaxsni oʻzaro munosabatini sodir boʻlishida, undagi psixologik jarayonlarni toʻgʻri tushunishda sharoitning oʻrni juda kattaligini olim koʻrsatib oʻtadi. Bu esa oʻziga hos diqqatga sazovorligini bildiradi. Insonda sodir boʻluvchi shaxslararo munosabat oʻzida koʻpgina jarayonlarni olib yurishi, ularni tarbiyalanishi, ta’lim olishi, oʻzaro munosabatlarni shakllanishiga ta’sir etishini koʻrishimiz mumkin. Ijtimoiylashib borayotgan insondagi oʻzaro muloqat oʻziga yarasha boyib borib inson ehtiyoj va manfaatlarida aks etadi.

Oʻtgan ajdodlarimiz yosh psixologiyasining muammolarini izchil va atroflicha, muayyan yoʻnalishda, maʻlum kontseptsiya asosida oʻrganmagan boʻlsalar ham, allomalarning asarlarida mazkur holatlarnnng aks etishi, namoyon boʻlishi, 21 rivojlanishn va oʻzgarishlari toʻgʻrisida qimmatli fikrlar bildirilgan.

Bular toʻrt xil manbalarda uchraydi.

Ularning biri – xalq ijodiyoti: rivoyatlar, maqollar, matallar va masallar;

Ikkinchisi – maxsus ijodkor kishilar (hatto, hukmdorlar) muayyan shaxsga bagʻishlab yozgan oʻgʻit-nasihat va hikoyatlar;

Uchinchisi – qomusiy, Oʻrta Osiyo mutafakkirlarining ilmiy-nazariy qarashlari;

Toʻrtinchisi – turli davrlarda ijod qilgan shoir va yozuvchilar ijodining mahsullari, yaʻni badiiy asarlardir.

Ibn Sinoning 5 tomlik «Tib qonunlari» asarida organizmning tuzilishi, undagi nervlar va nerv yoʻllari, fiziologik jarayonlar bilan borliq psixik jarayonlar haqida ancha muhim maʻlumotlar bor. Uning «Odob haqida» risolasi ham inson shaxsini shakllantirish toʻgʻrisidagi jiddiy asardir.

Yusuf Xos Xojibning «Qutadgʻu bilig» asaridagi bosh masalalardan biri komil insonni tarbiyalashdir. Adib oʻz asarida eng komil, jamiyatning oʻsha davrdagi

talabalariga javob bera oladigan insonni qanday tasavvur qilgan bo‘lsa, shu asosda o‘z printsiplarini bo‘yon etadi.

A. Jomiyning «Bahoriston», «Xiradnomai Iskandariy», «Tuhfatul ahror», «Silsilatuz zahob» va boshqa asarlarida ilm-ma‘rifat, ta‘lim-tarbiya, kasb-hunar, o‘rganish, yaxshi xislatlar va odoblilik haqidagi fikrlar ifodalangan.

Davoniy o‘zining «Ahloqi Jaloliy» nomli asarida insoniy fazilatlari to‘rtta bo‘ladi va bular donolik, adolat, shijoat va iffatdir. Shoir, ayniqsa donolik fazilatini 22 chuqur tahlil qiladi. Uningcha, inson o‘zining aqliy qobiliyati va aqliy iste‘dodini tarbiyalash uchun zukko, zehnli, fahm-farosatli bo‘lishi va bilimlarni tez egallashi lozim.

A. Navoiyning «Xazoyinul maoniy», «Mahbubul qulub» va boshqa asarlarida yetuk, barkamol insonning ahloqi, ma‘naviyati, odamlarga munosabati, iste‘dodi va qobiliyati to‘g‘risida qimmatli mulohazalar yuritilgan. Ana shu psixologik kategoriyalar ijtimoiy adolat qaror topishi uchun muhimahamiyatga ega ekani ta‘kidlangan. Shuningdek, Navoiy asarlarida shaxsning kamol topishida otaonaning roli, ayollarning iffatliligi, insonlarning kamtarligi masalalari alohida o‘rin egallaydi. Navoiy «Xamsa»sining har bir dostonida bukilmas iroda, irodaviy sifatlar, qat‘iyalilik, shijoat, insonparvarlik tuyg‘ulari, ijodiy hayolot, insonning murakkab ichki kechinmalari mohirona yoritilgan.

Yuqoridagilardan tashqari, Bobur, Farog‘iy, Majlisiy, Mashrab, Gulxaniy, Nodira, Uvaysiy, Muqimiy, Furqat, Bedil, Zavqiy, Hamza, Avloniy va boshqalarning yoshlar tarbiyasiga, axloq-odob, fe‘l-atvor, oilaviy hayot masalalariga, shaxslararo munosabatlarga doir qarashlari ham turli janrlardagi asarlarda ravon va ixcham bayon qilib berilgan.

XVII asrdan boshlab to bizning davrgacha ikki oqim ya‘ni, falsafa va psixologiya o‘rtasida ruhiy taraqqiyot omillari yuzasidan keskin tortishuvlar boradi: Birinchi oqim psixik o‘sishni butunlay

«tug‘ma ideyalar»belgilaydi deydi. Ikkinchi okim psixik o‘sishni butunlay muhitga va turmush tajribasiga bog‘liq deydi.

«Tug‘ma ideyalar» degan nazariyaning namoyondasi Dekart (1596-1650) edi. Uning fikricha, tug‘ma ideya intellektda boshlang‘ich xolatda bo‘ladi. Bu ideyalar moyillik sifatida

«tug‘ma» bo‘lib, faqat keyinchalik to‘la anglanguncha asta-sekin taraqqiy etadi. Keyinchalik bu nazariya falsafa doirasidan chiqib, burjuaziya ideologlari tomonidan keng foydalana boshlandi. Italyan antropologi va kriminalisti Lombrozo (1836-1909) burjuaziyani oqlab, qashshoq halqda jinoyat qilishga moyillik bor, ya’ni jinoyatchi ota-onadan jinoyatchi bolalar tug‘iladi deb davo qiladi. Bu ideologlar mustamlakachilik, 23 bosqinchilikni oqlab, mazlum halqlar, ayniqsa qora tanli halqlarni xudoning o‘zi oq tanli kishilarga tobe qilib yaratgan deb davo qiladilar. Nemis- fashistlarning irqchilik nazariyasi AQSHda ham ildiz otdi.

Sharq va Garb madaniyati ta‘sirida inson ruhiyati bilan bog‘liq qator og‘zaki va yozma, amaliy va ilmiy asarlarda paydo bo‘la boshladi.

Dastlabki pedagogik-psixologik mazmundagi asarlar XVII-XVIII asrlarda diniy,ahloqiy negizda yozilgan edi. XVIII asrdan boshlab bolalar psixologiyasi bo‘yicha muayyan tartibga, yo‘nalishga va uslubga ega bo‘lgan ilmiy fikrlar vujudga keladi.

Rus tarixchisi V. N. Tatishchev (1686-1750) ning «Fanlar va bilim yurtlarining foydasi to‘g‘risida suhbat» kitobida fanlarning tasnifi, bilimlarni egallash zarurligi, tilning xosiyati, yozuvning ahamiyati, yosh davrlarining xususiyati nuqtai nazardan bayon qilingan. N. I. Novikov (1744-1818) bashariyat farovonligini ko‘zlab yoshlar bolalar o‘rtasida foydali bilimlarni keng yoyish uchun ularni o‘ziga xos yo‘sinda tarbiyalash kerakligi g‘oyasini ilgari suradi. Uning asarlarida insonning kamoloti uchun tafakkur, xotira, ahloq, his-tuyg‘u va taqlidchanlik alohida ahamiyat kasb etadi.

**Xulosa.**

Shaxslararo ta’sir haqida gap ketganda, o‘qituvchi obro‘yining roli haqida ham aytish lozim. Chunki, obro‘li odam doimo o‘sha obro‘ qozongan guruhida o‘z mavqeiga va ta’siriga ega bo‘ladi. Shaxs obro‘yi uning boshqa shaxslarga irodaviy va emotsional ta’sir ko‘rsata olish qobiliyatidir. Ma’lumki, obro‘ amal yoki hayotiy tajriba bilangina orttirilmay, uning haqiqiy asosi - shaxsning odamlar bilan to‘g‘ri munosabati, undagi odamiylik xislatlarining, boshqa ijobiy xislatlarining uyg‘unlashuvidadir. Psixologik obro‘ - ta’sir ko‘rsatishning eng muhim mezonidir.

O‘rta Osiyoda yashab, ijod qilgan buyuk ajdodlarimiz psixologik nuqtai nazardan muomala muammosi bilan bevosita shug‘ullanmagan bo‘lsalarda, biroq shaxslararo munosabatlarda uning o‘rni, ahamiyati masalasiga alohida etibor qaratganlar. Bu borada ular ustoz bilan shogird yoki shaxs bilan inson ta’limiy-tarbiyaviy munosabatlarda muomalaning ahamiyati, maromi, ularning o‘zaro bir- birlarini tushunish, insonni inson tomonidan idrok qilish, bu jarayonda nutqning etakchiligi ustuvorligi yuzasidan bir qator ibratli fikr-mulohazalar qoldirganlar. Bu asnoda muallimning shaxsiy fazilatlari, kasbiy mahorati, donishmandligi to‘g‘risida hikmatli fikrlarni va istiqboli porloq milliy va umuminsoniy g‘oyalarni ilgari surganlar, tavsiflab hamda izohlab berganlar.

**Foydalanilgan adabiyotlar**:

1. Ozodqulov olimjon bahodir o‘g‘li. Rahbar va xodim munosabatlarining boshqaruv jarayonidagi psixologik xususiyatlari.**2024**,*41*, 110-113.

2. Ozodqulov, o. Vatanparvarlik ruhini talabalarda rivojlantirish pedagogik muammo sifatida. **2024**, *2*, 37-41.

3. Ozodqulov olimjon bahodir o‘g‘li and samadova laylo alisher qizi 2024. Fanlar tizimida pedagogika fanining boshqa fanlar bilan aloqadorligi. *Образование наука и инновационные идеи в мире*. 41, 1 (mar. 2024), 103–106.

# O‘SPIRINLARDA HUQUQIY ONGNI RIVOJLANTIRISHNING FALSAFIY VA PSIXOLOGIK TALQINI

Muxsimov Ro‘zmatjon Fazliddin o‘g‘li
*CHDPU Amaliy psixologiya 2-bosqich talabasi*
*muxsimovro‘zmatjon@gmail.com*

Sobirova Lazzat Xayrulla qizi
*Toshkent tibbiyot akademiyasi Urganch filiali*
*stomatologiya yo‘nalishi 2-bosqich talabasi*
*sobirovalazzat5@gmail.com*

Komiljonova Sevinch Azamat qizi
*CHDPU Amaliy psixologiya 23/2-guruh talabasi*
*skomiljonova562@gmail.com*

***Аннотация*** *В статье рассматриваются философские и психологические аспекты развития правосознания подростков. Согласно анализу научных источников, возникла необходимость исследования вопроса о правовой грамотности на этапе онтогенетического развития человека в соответствии с этапами развития личности. Одним из важных условий усвоения человеком юридических знаний является формирование понятий, связанных с наукой, и их описание путем обладания навыками применения их в повседневной практике.*

***Ключевые слова:*** *диалект, логика, правосознание, правовая культура, правовая грамотность, воспитание молодежи, ответственные родители, педагоги-воспитатели, общество, компетентная молодежь, приоритетные задачи, проблемы, возникающие в образовании.*

***Annotation*** *The article examines the philosophical aspects of the development of legal consciousness in adolescents. According to the analysis of scientific sources, it became necessary to research the issue of legal literacy at the stage of ontogenetic development of a person according to the stages of development of a person. One of the important conditions for the assimilation of legal knowledge by a person is the formation of concepts related to science and their description by having the skills to apply them in everyday practice.*

***Key words:*** *dialect, logic, legal consciousness, legal culture, legal literacy, youth education, responsible parents, teachers-educators, society, competent youth, priority tasks, problems arising in education.*

## Kirish

Hozirgi davrda subyektlarning huquqni bilishlari murakkab o‘zgarishlar sharoitida amalga oshirilayotganligi sababli ularni huquqiy tushunchalarni o‘zlashtirish jarayoni aniq hamda ilmiy asoslangan metodologik yondashuvni taqozo etadi. Shunday ekan ma’naviy tarbiyasi yuzasidan taklif etuvchi muayyan axloqiy fazilatlar yoshlarda kelajakka nisbatan ishonch hislarini to‘g‘ri shakllanishida va

ularning barkamol bo‘lib unib-o‘sishida asosiy o‘rinlardan birini egallaydi. O‘sib borayotgan shaxsning ma’naviy tarbiyasini shakllantirish muammosi ko‘p qirrali bo‘lganligi uchun, ushbu tushunchani din psixologiyasi, pedagogik psixologiya, yosh davrlari psixologiyasi, differensial psixologiya kabi psixologiyaning turli tarmoqlari o‘rganib kelmoqda.

Yoshlar o‘zi yashayotgan jamiyat o‘zgarishlarining faol ishtirokchisi ekan, uning faoliyatini muayyan g‘oyalarga asoslangan ma’naviy tarbiya va ishonch boshqaradi. Shu sababli xulqiy tarbiyani shaxs hayotining bolalik chog‘idan boshlangani maqsadga muvofiq. Agar biz ma’naviyat - inson ruhiy va aqliy olamini ifodalovchi tushuncha. U kishilarning falsafiy, huquqiy, badiiy, axloqiy, diniy tasavvurlarini o‘z ichiga oladi.

Huquqiy bilimlarni shaxs tomonidan o‘zlashtirishning muhim shartlaridan biri – fanga oid tushunchalarning shakllanganligi va ularning kundalik amaliyotda qo‘llash ko‘nikmalariga egaligi bilan tavsiflanishidir. Ta’lim subyektlariga huquqiy tushunchalarning shakllanishini psixologik- pedagogik jabhadan yoritish barobarida uning falsafiy ahamiyati nimadan iborat ekanligini tahlil qilish maqsadga muvofiq. Masalani yoritishda tushunchaga fanlar tizimida berilgan tahlillar va talqinlarga muvofiq baholash muhim ahamiyatga ega. Bu esa bizni subyektlarda huquqiy tushunchalarni tarkib toptirishning falsafiy jihatlarini yoritishga zarurat tug‘dirdi. Shuningdek, huquqiy tushunchalar shakllanishining falsafiy talqini muammoning metodologik asoslarini o‘zida qamrab oladi. Jahon ijtimoiy taraqqiyotidagi tub o‘zgarishlar jarayoni bugungi kunda aholi, ayniqsa yoshlarning huquqiy ongini rivojlantirish zarurligini ko‘rsatmoqda. Huquqiy ong va huquqiy madaniyatni yuksaltirib borish qonun ustuvorligini ta’minlash va qonuniylikni mustahkamlashning eng muhim shartlaridan biri hisoblanadi.

Agar tushuncha subyektning voqyea-hodisa va predmetlar dunyosini bilish muhim shart sifatida qarashdan iborat umumiy tasavvurga binoan tahlil etilsa, uning falsafiy talqiniga ko‘ra ta’riflash lozim. Tushuncha fanlarning xususiyatidan kelib chiqqan holda tahlil qilinsa-da, lekin unda uning umumiy mohiyatini quyidagicha izohlash mumkin: olimlar tomonidan tushunchalarni aniqlashdagi yagona birlik munosabat tushunchaning bilimlar muhim komponenti ekanligi haqida mulohazasining paydo bo‘lganligidadir. Tushunchaga bilish, mantiq, psixologiya, pedagogika bilan bog‘liq har bir fanning xususiyatidan kelib chiqqan holda yondashiladi. Dialektik mantiq tushunchaga tafakkurning muhim shakli sifatida qaraydi. Formal mantiqda tushuncha tushunchalarni mantiqiy hosil qilishning muhim sharti, mazmunni yoritish usuli, tushunchaning ma’nosini bilish vositasi sifatida qaraladi.

Psixologlar tushunchani predmet va hodisaning xususiyat hamda xossalarini umumlashtiruvchi bilim tarzida mulohoza yuritishadi. Pedagoglar esa tushunchaga

ma'lum terminologik tuzilma ko'rinishidagi voqyea va narsalarning mavjudligini aks ettiruvchi ilmiy bilishning shakli sifatida talqin qiladilar. Turli mutaxassislarning tushuncha to'g'risidagi qarashlarini umumlashtiradigan bo'lsak, "tushuncha" - bilimning komponenti, mantiqiy bilish kategoriyasi sifatida interpritasiyadir.

Tushuncha mantiqiy, funksional mohiyatini tushunishda bir qator ilmiy lug'atlarida keltirilgan izohlarni inobatga olish maqsadga muvofiq.

Tushuncha – predmet yoki hodisalarning muhim xususiyatlari, bog'lanishlari yoki tizimlarning tafakkurda aks etishi; predmetlarni bog'lab turuvchi bir qator ma'lum umumiy va ularga xos bo'lgan belgilariga ko'ra fikr yoki fikrlar tizimi, predmetlarni umumlashtiruvchi va ajratib turuvchi fikr yoki fikrlar tizimini aks ettiradi. Tushuncha kategoriyaning idrokda tatbiq etish natijasida mavjud. Bu yerda tushuncha mavhumligi idrokning konkretligiga zid turadi. Shuningdek, tushuncha so'zga qarama-qarshi turib, tushunchaning belgisini ifodalaydi.

Falsafa tarixida ham tushuncha materialistik va idealistik yo'nalishda talqin etilgan. Materialistlar tushunchaning o'z ma'nosiga ko'ra obyektiv mavjud, idealistlar esa spontan vujudga keluvchi fikriy mavjudlik deb talqin etadilar. Masalan, faylasuf G.Gegel tushuncha birlamchi, predmetlar, tabiat ularning rangsiz nusxasidir, deb izohlaydi.

Tushuncha – aniq mazmunga nisbatan va qiyosiy jihatdan aniq belgilangan hajmni aks ettiruvchi umumiy nomdir. Tushuncha, masalan, "kimyoviy element", "qonun", "tortishish kuchi", "astronomiya", "poeziya" tarzda mavjud. Nomlanishlar mavzulari o'rtasidagi farqli chegarani tushuncha deb atash mumkin. "Tushuncha" nomlanishi mazmunan talqin qilganida yagona fikr mavjud emas. Masalan, bir holatda tushuncha deganda yagona holatni ifodalash tushunilsa, boshqa bir holatda esa u voqyea-hodisa va predmetlarni aks ettiruvchi umumiy nom tushuniladi.

Tushuncha atamasi an'anaviy mantiqda ko'p qo'llanilib, fikrning uch umumiy mazmuni ajratib ko'rsatiladi, tushuncha, ya'ni hukm va xulosa chiqarish.

Tushuncha tushunchalardan iborat bo'lgan, hukm va xulosa chiqarishga teskari bo'lgan tafakkurning mantiqiy shakllaridan biridir. Zigvart bo'yicha tushuncha, o'zida doimiylik, mutlaqo aniqlik, umum e'tirof etganlik, tilda bir xillikning ifodalashini tashkil etuvchi tasavvurda mavjud. Mantiqdagi tushunchadan kundalik turmushda ishlatadigan tushunchalarimiz ayni damda keskin farqlanadi.

Agar tushuncha borasidagi tarixiy ma'lumotlar manbaiga e'tibor qaratiladigan bo'lsa, uni falsafiy ilmlar rivojlanishining tarixiy bosqichlarida kuzatish mumkin bo'ladi. Bizga ma'lumki, tushuncha har bir fan kabi mantiq ilmida ham o'zini shakllanish va rivojlanish tarixiga ega. Mantiqqa oid dastlabki an'analar Qadimgi Sharq mamlakatlarida, xususan, Hindiston, Xitoyda vujudga keldi. Ularning shakllanishiga notiqlik san'ati, matematika ilmining rivojlanishi va shu kabilar katta ta'sir ko'rsatdi. Shuni aytish kerakki, qadimgi dunyoda Aristotelgacha bo'lgan davrda

mantiq falsafa tarkibida mavjud bo‘lgan, mustaqil fan sifatida shakllanmagan. Qadimgi Hindistonda mantiq ilmining rivojlanishi uch davrni o‘z ichiga oladi:

-ilk budda mantig‘i (er. av. VI-V asrlari);

-nyaya, vaysheshika maktablarining mantiqiy ta’limoti (er. III-V asrlari);

-budda mantig‘ining rivojlangan davri (er. VI-VIII asrlari).

*Platon* (er. av. 427-347) ustozi Sokratning, umumiy tushunchalar buyumlarning mohiyatini ifodalaydi, degan fikrini davom ettiradi. U umumiy tushunchalarni buyumlardan va insonlardan ajralgan mutlaq g‘oyalar sifatida talqin qiladi, ularni birlamchi deb biladi. U hukmni tafakkurning asosiy elementi deb hisoblaydi. Hukm ega va kesimning birligidan iborat bo‘lib, tasdiq yoki inkor ma’noni bildiradi. Agar hukmda birlashishi mumkin bo‘lmagan tushunchalar birlashtirilsa, u xato bo‘ladi. Platon hukmlarni tashkil etuvchi tushunchalarni piramida shaklida tasvirlaydi.

Aristotel asarlarida tafakkurning ayniyat va yetarli asos qonunlari maxsus tarzda ko‘rib chiqilmagan. Lekin mutafakkir asarlarining tahlili ularda bu qonunlarga xos talablarning bayon qilinganligini ko‘rsatadi. Aristotelning mantiqiy ta’limotida xulosa chiqarish yetakchi o‘rinni egallaydi. U tafakkur shakllari bo‘lgan tushuncha va hukmni xulosa chiqarishning tarkibiy qismlari sifatida tahlil qiladi. Aristotel tushunchalarni hukmning tarkibiy qismlari sifatida tahlil qiladi, umumiy va yakka tushunchalarning munosabatiga alohida e’tibor beradi. Yakka tushunchalar birinchi mohiyat bo‘lib, mazmunan boydir. Umumiy tushunchalar ikkinchi mohiyatni ifodalaydi va ular mazmunan boy emas. Umumiylik yakka buyumlarning asosini tashkil etadi.

*Epikur* (er. av. 341-270) falsafada birinchi o‘ringa bilish nazariyasi va mantiqni qo‘ygan, ikkinchi o‘rinda – fizika, uchinchi o‘rinda – axloq bo‘lgan. U tug‘ma g‘oyalar yo‘q, bilimlarimizning manbai – sezgilardir, sezgilarimiz yolg‘on ma’lumot bermaydi, faqat xulosa chiqarishdagina inson xatoga yo‘l qo‘yishi mumkin, deb ta’kidlaydi. Epikur xulosa chiqarishda ko‘proq analogiya va induksiyaga ahamiyat bergan.

Tushuncha muammosini o‘rganilganligining falsafiy ildizlari buyuk allomalarimizning asarlarida ham juda ko‘p uchraydi. Ular asarlarining mantiq ilmiga bog‘liq ulushlarini keltirib o‘tamiz.

IX-XII asrlarda mantiq masalalari bilan astoydil shug‘ullangan O‘rta Osiyo mutafakkirlaridan Forobiy, Ibn Sino, Abu Abdulloh al-Xorazmiylarni ko‘rsatish mumkin.

Forobiyning mantiq sohasidagi ishlarining davomchilaridan yana biri, turli ilm sohalariga oid qator asarlar yaratgan, o‘z davrining dunyoga mashhur qomusiy olimi Abu Ali ibn Sino (980-1037)dir. Ibn Sinoning mantiq ilmida tafakkur shakllari bo‘lgan tushuncha, hukm, xulosa chiqarish, ularning tuzilishi, turlari, shuningdek, isbotlash masalalari keng va har tomonlama tahlil etiladi.

U tushunchalarni yakka va umumiy tiplarga ajratadi. Mutafakkirning ta’kidlashicha, mantiq fani umumiy tushunchalar bilan shug‘ullanadi. U ham, Aristotel kabi, mavjud borliqning eng umumiy holatlarini ifodalovchi o‘nta umumiy kategoriyalarni mantiq fanini o‘rganish doirasiga kiritadi. Tushunchaning asosiy vazifasi hukm va xulosa chikarishni tashkil etish, ularga asos bo‘lishdir, deb ta’kidlaydi. U tushunchalarni ta’riflash va bo‘lish kabi mantiqiy usullarga ham batafsil to‘xtab o‘tadi.

Mantiq ilmining keyingi davrlardagi rivoji Baxmanyor (1065 y.), Ibn Rushd (1126-1198), Nasriddin Tusiy, Faxriddin Roziy, Qazviniy, Shamsiddin Samarqandiy, Taftazoniy (1322-1390), Mirsharif Jurjoniy (1340-1413) va boshqalarning nomi bilan bog‘liq. “Shaxsning ichki ma’naviy dunyosi ma’naviy ehtyoj, ma’naviy qiziqish va faoliyat, ma’naviy qadriyat kabi asosiy belgilar tizimidan iboratdir.” Ko‘pgina psixologlar inson ma’naviy tarbiyaning asosini hissiyot, iroda, hayol, motivlar, bilimlar va shu kabi bir qator xususiyatlaridan iborat deb bilishadi. Shu o‘rinda yoshlar hayotida yuqoridagi barcha xususiyatlarni birlashtirib turadigan yetakchi va sog‘lom tarbiyaning asosi nimada degan savolga javob berish muhim ahamiyatga ega.

Xulosa o‘rnida shuni aytish mumkinki, tushuncha inson bilimlarining muhim bir shakli sifatida falsafiy ta’limotlar tarixida muhim o‘ringa ega. Tushunchaning falsafiy talqinida uning bugungi kungacha bo‘lgan umumiy izohlar keltirilgan deyishimiz mumkin. Tarixiy materiallarda tushuncha falsafiy talqinga ega bo‘lsa-da, lekin uning umumiy ta’rifi fan taraqqiyotining hozirgi bosqichiga qadar yangidan yangi talqin etilib kelinmoqda.

Ma’naviyat atamasining asosida “ma’no” so‘zi yotadi. Ma’lumki, insonning tashqi va ichki olami mavjud. Tashqi olamiga uning bo‘ybasti, ko‘rinishi, kiyinishi, xatti-harakati va boshqa kiradi. Ichki olami esa uning yashashdan maqsadi, fikr yuritishi, orzu-istaklari, intilishlari, his-tuyg‘ularini o‘z ichiga oladi. Insonning ana shu ichki olami ma’naviyatdir. Oziq-ovqat odamga jismoniy quvvat bersa, ma’naviyat unga ruhiy ozuqa va qudrat bag‘ishlaydi. Ma’naviyat ma’rifat va madaniyat bilan bog‘liq. Ma’naviyat odamlarda tap-tayyor holda vujudga kelmaydi. Unga muttasil o‘qish, o‘rganish, tajriba orttirish orqaligina erishiladi. Ma’naviyat qanchalik boyib borsa, jamiyat va millat shunchalik ravnaq topadi.

Ma’naviyatli odam yashashdan maqsad nimaligini aniq biladi, umrini mazmunli o‘tkazish yo‘lini izlab topadi, muomala qilish madaniyatini egallaydi, har bir masalaga insof va adolat nuqtai nazaridan yondoshadi. Vijdon nima, yolg‘on va rost nima, or-nomus nima, halol va harom nima - bularning hammasini bir-biridan ajrata oladi, hayotda yomonlikka boshlovchi xatti-harakatlardan voz kechadi, yaxshilikka boshlovchi amallarni bajaradi.

Qisqasi, ma’naviyatda inson hayotining mazmuni aks - 92 - etadi. Vatanni sevish, vatanpar- varlik inson ma’naviyatini belgilovchi asosiy omillardan biridir.

Ma’naviyat kamol topgan jamiyatlarda qobiliyat, iste’dod egalari shu jamiyatning, millatning yuzi, g‘ururi, obro‘-e’tibori hisoblanadi. Ma’naviyatli jamiyatda aql, sog‘lom fikr, adolat va yaxshi xulq ustuvordir. Bunday jamiyatda xalqning ertangi kunga ishonchi kuchli bo‘ladi, odamga nomunosib turli illatlar barham topadi.

O‘spirinlarda huquqiy tushunchalarni shakllanishning falsafiy talqini huquqshunoslik sohasiga oid tushunchalarning metodologik tuzilmasini aniqlashishga yo‘naltirilgandir.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR**:

1. Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li. RAHBAR VA XODIM MUNOSABATLARINING BOSHQARUV JARAYONIDAGI PSIXOLOGIK XUSUSIYATLARI.2024,41, 110-113.

2. Ozodqulov, O. VATANPARVARLIK RUHINI TALABALARDA RIVOJLANTIRISH PEDAGOGIK MUAMMO SIFATIDA.2024,2, 37-41.

3. Ozodqulov Olimjon Bahodir o‘g‘li and Samadova Laylo Alisher qizi 2024. FANLAR TIZIMIDA PEDAGOGIKA FANINING BOSHQA FANLAR BILAN ALOQADORLIGI. ОБРАЗОВАНИЕ НАУКА И ИННОВАЦИОННЫЕ ИДЕИ В МИРЕ. 41, 1 (Mar. 2024), 103–106.

Akademic Journal of Educational Research (AJER) International scientific journal
Volume 2 Issue 2 February 2025 ajeruz.com

# BARKAMOL AVLOD TARBIYASIDA TA'LIM VA TARBIYA UYG'UNLIGI

Sharifboyeva Sohiba Zokirjon qizi
*Qoraqalpog'iston qishloq xo'jaligi va agrotexnologiyalar instituti*
*Zooinjeneriya fakulteti 2-kurs talabasi*
*sohibasharifboyeva50@gmail.com*

Xaydarov Muhriddin Nuriddin o'g'li
*Qoraqalpog'iston qishloq xo'jaligi va agrotexnologiyalar instituti*
*Zooinjeneriya fakulteti 2-kurs talabasi*
*xmuhriddin58@gmail.com*

***Аннотация*** *В данной статье отражена гармония образования и воспитания, егоместо, роль и значение в воспитании зрелого поколения.*

***Ключевые слова:*** *образование, зрелое поколение, образование, подготовка кадров, спорт, нравственные ценности, культурно-массовые мероприятия, средства массовой информации.*

***Annotation*** *This article reflects the harmony of education and upbringing, its place, role and importance in the education of a mature generation.*

***Key words:*** *education, mature generation, education, personnel training, sports, moral values, cultural events, mass media.*

## Kirish

Har bir davlatning taraqqiyoti shu yurtda yashovchi shaxslarning, ayniqsa, yoshlarning ma'naviy kamolotiga ko'p jihatdan bog'liqdir. Chunki, ma'naviyat – insonning, xalqning, jamiyatning, davlatning kuch-qudratidir. Jahonda ilg'or va rivojlangan davlat barpo etishning zaruriy sharti ham boy ma'naviyatga ega bo'lishdir.

Shuning uchun ham respublikamizda yoshlarni yuksak ma'naviyatli, barkamol shaxs qilib tarbiyalash davlat siyosatining ustuvor yo'nalishlaridan biri hisoblanadi. Barkamol avlod tarbiyasi birgina bugungi kunning asosiy mavzularidan emas, balki u haqida ajdodlarimiz qadimdan bosh qotirib kelganlar. Ular ilmu-ma'rifat, ta'lim-tarbiyani inson kamoloti, millat ravnaqining eng asosiy sharti va garovi deb qarashgan.

O'zbek xalqi ta'lim-tarbiyasiga o'zining ibratli fikrlari bilan hissa qo'shgan Abdulla Avloniy farzand tarbiyasi va kamolga yetishi haqida quyidagicha fikr yuritadi: "Inson javhari qobildir. Agar yaxshi tarbiya topib, buzuq xulqlardan saqlanub, go'zal xulqlarga odatlanub katta bo'lsa, har kim qoshida maqbul, baxtiyor bir inson bo'lub chiqar.

Tarbiya qilguvchilar tabib kabidurki, tabib xastaning badanidagi kasaliga davo qilgani kabi tarbiyani bolaning vujudidagi jahl maraziga “yaxshi xulq” degan davoni ichidan, “poklik” degan davoni ustidan berib, katta qilmak lozimdir. Bolaning salomi va saodati uchun yaxshi tarbiya qilmak, tanini pok tutmak, yosh vaqtidan maslakini tuzatmak, yaxshi xulqlarni o‘rgatmak, yomon xulqlardan asrab o‘sdurmakdir. Lekin xulqimizning yaxshi bo‘lishining asosiy panjasi tarbiyadir”, – deydi.

Uning “tarbiya biz uchun yo hayot – yo mamot, yo najot – yo halokat, yo saodat – yo falokat masalasidir”, degan fikrini tahlil qilib ko‘raylik. Agarda farzandga tarbiyani o‘z vaqtida chiroyli qilib berilsa, ertaga berilgan tarbiya ota-onaga hayot bag‘ishlagan kabi bo‘ladi, ya’ni, farzand orqasidan “ota-onaga rahmat, “barakalla”, “umring ziyoda bo‘lsin” kabi olqishlarni olganda ota-ona quvonganidan umriga umr qo‘shilgani singari yosharib ketadi.

Aksincha, farzand la’nat olib kelsa, ota-ona “Bu kuningni ko‘rganimdan ko‘ra o‘lganim ham yaxshi edi”, deya hayoti poyoniga yetishiga ham rozi bo‘ladi, bu tarbiyaning “mamot” bo‘lganidan dalolat beradi. Agarda tarbiya ota-ona tomonidan keyingi hayotini o‘ylab, o‘zini, atrofidagilarni hurmat, e’zoz qilib yashashga o‘rgatilsa, ota-ona qarigan paytda unga farzand najot bag‘ishlaydi, yelkadosh bo‘ladi. Teskarisi bo‘ladigan bo‘lsa uni halokatga olib keladi. Bunga hozirgi kunda farzandlari turli xil diniy oqimlarga, yo‘llarga kirib ketgan ota-onalarni qilayotgan dod-faryodlari, nolalari, pushaymonliklarini misol qilib keltirish mumkin.  Yo saodat – yo falokat masalasiga kelsak, inson qachon saodatga erishadi, yaxshi xulqlari, amallari va ijtimoiy hayotdagi o‘rni va mavqeyi yaxshi bo‘lsa. Shunday ekan, farzand tarbiyasi yaxshi bo‘lsa, ota-ona saodatga erishadi.

Ota-bobolarimiz bekorga “Ikki dunyo saodatini bersin” deya duo qilishmaydi. Falokat masalasiga keladigan bo‘lsak, bugungi kunda turli xil oqimlarga kirib ketib, o‘z ota-onasini, yaqinlarini, oilasini ham unutgan kimsalarni ko‘z oldimizga keltirishimiz mumkin. Mana bu tarbiyaning falokatga yetaklashidir. Bugungi kunda ham mana shunday halokat va falokatlarning oldini olish uchun tarbiya masalasiga e’tiborni kuchaytirish lozim.

O‘zbekistonning birinchi Prezidenti Islom Karimov “Yuksak ma’naviyat – yengilmas kuch” nomli asarida “Yoshlarimiz bizning nafaqat ishonchimiz va kelajagimiz, balki bugungi va ertangi kunimizning hal qiluvchi kuchi ekanligi, hal qiluvchi kuch esa yengilmas, yuksak ma’naviyatli shaxs timsoli”da namoyon bo‘lishini har jihatdan asoslab bergan bo‘lsa, O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.Mirziyoyev “Sayyoramizning ertangi kuni, farovonligi farzandlarimiz qanday inson bo‘lib kamolga yetishi bilan bog‘liq”, – deya bu sohaga katta e’tibor bermoqda.

Darhaqiqat, bugun O‘zbekistonda yuksak ma’naviyatli va barkamol avlodni shakllantirish maqsadida ta’lim-tarbiyaga, ularning jismonan va ruhan sog‘lom bo‘lishi uchun sport masalalariga, kadrlar tayyorlash talablariga katta e’tibor qaratilmoqda.

Bugungi kunda dunyoda globallashuv jarayonlari kuchayib, tinchlik va barqarorlikka qarshi yangi tahdid va xatarlar koʻpayganligini, bunday murakkab va tahlikali vaziyat sohada amalga oshirilgan ishlarni tanqidiy baholab, uning faoliyatini zamon talablari asosida takomillashtirish zarurligiga e'tibor qaratilib, Oʻzbekiston Prezidenti tomonidan 2017 yil 27 iyulda "Oliy ma'lumotli mutaxassislar tayyorlash sifatini oshirishda iqtisodiyot sohalari va tarmoqlarining ishtirokini yanada kengaytirish chora-tadbirlari toʻgʻrisida"gi PQ-3151-sonli, 2017 yil 28 iyulda "Ma'naviy-ma'rifiy ishlar samaradorligini oshirish va sohani rivojlantirishni yangi bosqichga koʻtarish toʻgʻrisida"gi PQ-3160-sonli qarorlari qabul qilindi. Ushbu qonunlar, qaror va farmoyishlarni qabul qilish, amalga oshirishdan maqsad – mustaqillik yillarida mamlakatimizda jamiyat hayotining ma'naviy-ma'rifiy asoslarini mustahkamlash, milliy istiqlol gʻoyasining asosiy tushuncha va tamoyillarini hayotga joriy etish, yurtdoshlarimiz, ayniqsa, yosh avlod qalbida Vatanimiz taqdiri va kelajagi uchun daxldorlik va mas'uliyat hissini oshirish, yot gʻoyalarga qarshi mafkuraviy immunitetni kuchaytirishga yoʻnaltirilgan targʻibot tizimini shakllantirishdan iborat.

Oʻzbekiston Respublikasining Prezidenti Shavkat Miromonovich Mirziyoyev tomonidan yoshlarning ta'lim-tarbiya olishi, ma'naviy-ma'rifiy kamolot masalalari va haqiqiy qadriyatlarni shakllantirish jarayonlariga toʻxtalib, shunday gʻoya ilgari surilmoqda: "Bugungi yashin tezligida oʻzgarayotgan dunyo insoniyat oldida, yoshlar oldida yangi-yangi, buyuk imkoniyatlar ochish bilan birga, ularni ilgari koʻrilmagan turli yovuz xavf-xatarlarga ham duchor qilmoqda. Diniy ekstremizm, terrorizm, giyohvandlik, odam savdosi, noqonuniy migratsiya, "ommaviy madaniyat" kabi tahdidlar qancha-qancha oilalar, mamlakatlar boshiga qanday ogʻir kulfatlarni solayotganiga barchamiz guvoh boʻlmoqdamiz. Gʻarazli kuchlar sodda, gʻoʻr bolalarni oʻz ota-onasiga, oʻz yurtiga qarshi qayrab, ularning hayotiga, umriga zomin boʻlmoqda. Bunday keskin va tahlikali sharoitda beparvo boʻlish, loqayd boʻlish – qanchalik ogʻir boʻlmasin, ochiq aytishga majburmiz – bu xiyonat, jinoyat bilan barobardir", – deya fikr yuritib, ota-onalar, ustoz-murabbiylar, jamoatchilik, mahalla-koʻyga bu masalada hushyorlik va ogohliklarini oshirishga da'vat qiladi.

Biz bugungi kunda hushyorlik va ogohlikka beparvo boʻlsak, begona mafkuralar fuqarolarimiz, ayniqsa, oʻsib kelayotgan yoshlarni toʻgʻri yoʻldan adashtirib, ma'naviy kamolotiga jiddiy salbiy ta'sir koʻrsatadi.

«Ommaviy madaniyat» kabi ma'naviy tahdidlar jamiyatning ma'naviy, axloqiy qadriyatlarini, bir soʻz bilan aytganda milliy maishiy hayotni zimdan ta'qib qilib boradi. Hatto milliy, diniy tarbiyadan, urf-odatlardan begonalashishga, ularni mensimaslikka da'vat qiladi.

Mafkuraviy kurash tobora murakkablashib borayotgan, uning yangi va yangi usullari oʻylab topilayotgan hozirgi kunda ma'naviy-mafkuraviy tahdid va ta'sirlarga faqat kuchli gʻoya, oʻzlikni anglash, sogʻlom mafkuragina qarshi tura olishi mumkin.

Bu esa bugungi tahlikali davr milliy g‘oya targ‘iboti va ma’naviy, ma’rifiy ishlar samaradorligini tinimsiz oshirib borishni talab qilmoqda. Shunday ekan, birinchi galda milliy g‘oya targ‘iboti va ma’naviy, ma’rifiy ishlar samaradorligi uchun mas’ullarning bu boradagi bilim va saviyalarini yanada oshirish, keng jamoatchilikni bugungi mafkuraviy hayotning dolzarb muammolari bilan atroflicha tanishtirish, ayniqsa, yoshlarni bugungi dunyoda paydo bo‘layotgan, tarqalayotgan ma’naviy tahdidlar va ularning zararli oqibatlaridan muntazam xabardor qilib borish, ularda mafkuraviy immunitetni shakllantirish hamda milliy g‘oyaning asosiy bunyodkor g‘oyalari ruhida tarbiyalash dolzarb ahamiyatga ega.

Qolaversa, “Faqat ana shunday asosda yoshlarni o‘z fikriga ega, turli ma’naviy xurujlarga qarshi sobit tura olishga qodir bo‘lgan, irodali, fidoyi va vatanparvar insonlar etib tarbiyalashga erishish mumkin. Bu borada ma’naviy-ma’rifiy targ‘ibot ishlarining ta’sirchanligini ta’minlaydigan zamonaviy informatsion va kompyuter texnologiyalarini keng joriy etish, jamiyatimizning mafkuraviy immunitetini kuchaytirishga qaratilgan samarali usul-uslublarni ishlab chiqish, davlat va jamoat tashkilotlari uchun tegishli tavsiya va qo‘llanmalarni tayyorlash bugungi kunda muhim vazifamizga aylanib borayotganini chuqur tushunib olishimiz zarur”, ekanligini ham unutmasligimiz lozim.

Buning uchun esa Oliy va o‘rta maxsus ta’lim vazirligi, Xalq ta’limi vazirliklari, O‘rta maxsus kasb-hunar ta’lim markazi, “Mahalla” xayriya jamoat fondi, Yoshlar ittifoqi kengashi hamda boshqa tashkilot va muassasalar tizimida milliy g‘oya targ‘iboti va ma’naviy-ma’rifiy ishlar bo‘yicha mas’ul xodimlari uchun maxsus o‘quv-trening kursi dasturlari tayyorlanib, ularni muntazam o‘qitib borish muhim ahamiyatga ega. O‘quv-treningning o‘ziga xosligi quyidagilardan iborat bo‘lishi talab etiladi:

-tezkor yangilab borilishi;

-zamonaviy axborot texnologiyalari asosida o‘tkazilishi;

-asosan milliy g‘oya targ‘iboti va ma’naviy-ma’rifiy ishlar bo‘yicha mas’ul xodimlar uchun mo‘ljallangan bo‘lishi;

-mazkur o‘quv-trening asosida sohalarda trenerlar tayyorlanishi va ular orqali qamrov doirasining kengaytirib borilishi;

-zamonaviy pedagogik metodlardan foydalangan holda amalga oshirilishi.

-hayotiy, tushunarli, aniq misollar asosida tayyorlanishi;

-o‘quv-trening natijasi yoshlarni mustaqil fikrlovchi, hayotga qat’iy e’tiqod va qarashlar ruhida tarbiyalashga qaratilgan bo‘lishi.

Umuman, shunday metod yordamida aholi, ayniqsa, yoshlarda ma’naviy va mafkuraviy tahdidlarga qarshi ogohlik hamda mafkuraviy immunitet shakllantiriladi, yoshlarni mustaqil fikrlovchi, hayotga qat’iy e’tiqod va qarashlar ruhida tarbiyalashga, ularda daxldorlik tuyg‘usi yanada rivojlantirilishiga xizmat qiladi. Prezident Sh.Mirziyoyev buni shunday izohlaydi: “Dunyo shiddat bilan o‘zgarib, barqarorlik va

xalqlarning mustahkam rivojlanishiga rahna solayotgan turli yangi tahdid va xavflar paydo boʻlayotgan bugungi kunda ma’naviyat va ma’rifatga, axloqiy tarbiya, yoshlarning bilim olish, kamolga yetishga intilishiga e’tibor qaratish har qachongidan ham muhimdir. Aynan ta’lim va ma’rifat bashariyat farovonligining asosiy omillaridan hisoblanadi, insonlarni ezgulikka da’vat etadi, saxovatli, sabr-qanoatli boʻlishga undaydi”.

Yuqoridagilardan shuni anglash mumkinki, yuksak ma’naviyat faqatgina sogʻlom ehtiyojlarga talab kuchayishidan, istiqomat qiluvchi va faoliyat yurituvchi muhitdan, eng asosiysi, shaxsning ijodiy faolligidan shakllanadi. Shuning uchun ham yuksak ma’naviyatli yoshlarni tarbiyalashda ta’lim va tarbiya birligi mutanosibligiga erishish lozim. Shundagina yoshlar ongiga milliy istiqlol gʻoyasi va milliy istiqlol mafkurasi tushunchalarini chuqurroq singdirish, ularda vatanga muhabbat, vatanparvarlik hissini uygʻotish, milliy gʻururni shakllantirish, ularning ongida mafkuraviy immunitetni shakllantirish kabi oliy maqsadlarga yetishish oson boʻladi.

Zero, yoshlarni yuksak ma’naviyatli, barkamol shaxs qilib voyaga yetkazish bugungi kun talabidir. Albatta, bunda ta’lim tizimining – maktablaridan tartib oliy ta’lim muassasalarigacha boʻlgan barcha bosqichlarda oʻquv dasturlariga yoshlar qalbini, ma’naviyatini jahonda yuz berayotgan siyosiy, mafkuraviy, ijtimoiy, iqtisodiy, ma’naviy manfaatlar yoʻnalishidagi kurashlarning xatarli jihatlaridan toʻla xabardor qilib borish maqsadga muvofiqdir.

## Foydalanilgan adabiyotlar

1. Ozodqulov olimjon bahodir oʻgʻli. Rahbar va xodim munosabatlarining boshqaruv jarayonidagi psixologik xususiyatlari.2024,41, 110-113.

2. Ozodqulov, O. Vatanparvarlik ruhini talabalarda rivojlantirish pedagogik muammo sifatida. 2024, 37-41.

3. Ozodqulov Olimjon bahodir oʻgʻli and samadova laylo alisher qizi 2024. Fanlar tizimida pedagogika fanining boshqa fanlar bilan aloqadorligi. Образование наука и инновационные идеи в мире. 41, 1 (mar. 2024), 103–106.

# MULOQOT VA SHAXSLARARO PSIXOLOGIYASI

Ergasheva Mazluma Xusan qizi
*Chirchiq davlat pedagogika universiteti Pedagogika fakulteti*
*Amaliy psixologiya 23/1guruh talabasi*
*ergashevamazluma@gmail.com*

***Annotatsiya:*** *Ushbu maqolada siz o'zingizga kerak bulgan muloqot tushunchasi va uning mohiyati,turlarini.Shaxslar o'rtasida muloqotning qamchalik o'rni mavjud degan savollarga javob olishingiz mumkin.*

***Kalit so'zlar:*** *Til, nutq, muloqot tushunchasi, Andryevani muloqot tushunchasiga qarashlari, muloqotning kommunikativ, interaktiv, pertseptiv tomonlarini bilishingiz mumkin*

Konsitutsiyada ifodasini topgan eng asosiy maqsad-inson manfaatlarini har tomonlama ta'minlash masalasidir, dedi Sh.Mirziyoyev. "Inson manfaatlarini ta'minlash uchun esa eng avvalo odamlar bilan, xalq bilan muloqot qilish, ularning dardu tashvishlari,orzu-niyatlari, hayotiy muammo va ehtiyojlarini yaxshi bilishi kerak", - ta'kidladi davlatimiz rahbari.

"Biz keying paytda odamlar bilan muloqot qilishni unutib qo'ydik. Ularning ichiga kirib ochiq va samimiy gaplashish, dardini eshitish bizning faoliyatimizda, afsuski, oxirgi o'ringa tushib qoldi"-dedilar. Xalq bilan ochiq muloqotda bo'lish, o irini yengil qilish –aholining davlat va jamiyatga ishonchini mustahkamlashga xizmat qiladi,deya ta'kidladi davlatimiz prezidenti.

Muloqot odamlar tomonidan amalga oshiriladigan faoliyatlar ichida yetakchi o'rinni egallab,u insondagi eng muhim ehtiyojni-jamiyatda yashash va o'zini inson,shaxs deb hisoblash bilan bog'liq ehtiyojini qondiradi.Shu uchunham bu tushuncha insonlar uchun katta ahamiyatga ega.

MULOQOT-bu ikki va undan ko'p odamalar o'rtasida ma'lumotlar almashishi natijasida yuzaga keladi.Odamlar o'rtasida hamkorlik faoliyati ehtiyojidan yuzaga keladigan va axborotlar almashinuvidir.

Odamlarning birgaligidagi faoliyatlari ehtiyojlaridan kelib chiqadigan turli faolliklari mobaynida bir birlari bilan o'zaro munosabatlarga kirishish jarayonidir. Ya'ni har bitta shaxs jamiyatda ado etadigan ishlari (mehnat, o'qish, o'yin, ijod qilish va b.) o'zaro munosabat va o'zaro ta'sir shakkillarini o'z ichiga oladi.

Psixologiyada muloqot tushunchasiga 2 xil ta'rif berilgan:

1)Muloqot-hamkorlikdagi faoliyat ehtiyojlari bilan taqazo etilgan aloqa oʻrnatish va uni rivojlantirish jarayoni;

2)Muloqot –belgilar tizimi orqali subyektlarning oʻzaro ta'sirlashuvi.

Har bir kishining oʻz "MEN" atrofdagilar bilan boʻladigan muloqot jarayonida shakillanadi. Shaxs birinchi navbatda avval oilada, bogʻcha, maktab, insitut, ishxona, keksalar orasida, yangi guruh va jamoalar orasida rivojlanib boradi.

Koʻpchilik insonlar muloqot tushunchasini kommunikatsiya tushunchasi bilan adashtiradilar.

Kommunikatsiya_-tirik va oʻlik tabiat oʻrtasidagi axborot almashinuvi hisoblanadi.

Muloqot faqat insonlarga xos boʻlgan soʻzdir.U insonlar tomonidan til orqali amalga oshiriladi.

TIL-bu murakkab muloqot tizimi yoki shu tizimni oʻrganish va ishlatish qobilyatiga aytiladi.Tilni oʻrganuvchi soha tilshunoslik deb ataladi. Tillar vaqt oʻtishi bilan oʻzgaradi, ularning evolutsiyasini qadimgi tillar keyingi bosqichlar sodir boʻlishi uchun qanday belgilarga ega boʻlganini aniqlovchi va ularni zamonaviy tillarga taqqoslovchi tarixiy tilshunoslik oʻrganadi.

Aloqa vositasi sifatida nutiq tushunchasiniham aytishimiz mumkin boʻlib u ikkiga boʻinadi yozma nutiq va ogʻzaki nutqdir.

Ogʻzaki nutiqniham yanna ikki koʻrinishi mavjud boʻlib ,ular dialogik va monologik.

Dialogik bu ikki inson oʻrtasida boʻaladigan muloqotdir.Dialog turli mavzularda boʻlishi mumkin,Asosan savol-javob koʻrinishida boʻladi.Bunday muloqot yosh tanlamaydi har qanday vaziyatda psixologlar hattoki pedagoglar va boshqa kasb egalari ham bir –biri bilan dialog qilishi natijasida koʻpgina ma'lumotlarni qoʻlga kiritishi mumkin.

Men asosan kichik yosh davrdagi bolalrda koʻproq savol-javob qilishni ularni lagapedga muhtoj qilmagan holda soʻzlarni tugʻri aytishga undashimiz kerak deb uylayman.1 yoshli bola juda- juda qiziquvchan(qitmir)roq boʻlishini hammamiz bilamiz. Deyarli barcha ota-onalar ba'zi bir soʻzlarni farzandlarga notugʻri koʻrinishda aytishadi bu esa bolada ba'zi bir soʻzlarni ayta olmaslikni keltirib chiqaradi.Misol uchun ,"R" harfini "L"deb talaffus qilinishi .Dialok usulini qoʻllash nafaqat tugʻri gapirishni balki,chet tillarini oʻrganishga ham yordam beradi.

Manalog asosan bitta inson tomonidan aytiladigan ma'lumotlar yigʻindisidir. Manalog usulini qoʻllash orqali koʻpgina oltinga teng ma'lumotlarni qoʻlga kiritishimiz aniq. Manalog har qanday mavularda (oila,vatan,buyuk mutafakkirlar,

olimlarva b)bo‘lishi mumkin. Manalog usulini qo‘llash orqali burro-burro so‘zlashish, yangi bilimlarga ega bo‘lishimiz mumkin.

Man insitutlarda ma’lum bir mavzularda “Manaloglar “tanlovi bo‘lishini xohlaredim.

Shundagina biz talabalar o‘rtasida o‘zbek tilini buzilmasligini ,chroyli so‘zlashuvni yo‘lga qo‘yishimiz mumkin,

A.N.Leotev o‘zining “Psixika taraqqiyotdan ocherklar”kitobida avlodlar o‘rtasidagi muloqotni shunday yoritib berdilar;”Agar katta avlod o‘lib ketganda, insoniyat turi yo‘q bo‘lib ketmasdi, lekin jamiyatning taraqqiyoti ancha orqaga surilibgina emas, balki yo‘qolib ketishiham mumkin edi”-degan ekanlar.

Haqiqatan ham, avlodlararo muloqotning borligi tufayli hamma jamiyatning o‘z madaniyati, boyliklari,qadriyatlari saqlanib qolgan.

Muloqot yuqorida aytib o‘tganimiz kabi murakkab jarayon bo‘lganligi sababli buyuk olimlar, insonlar muloqot tushunchasi haqida har xil ma’lumot berib o‘tganlar.

G.M.Andreyeva muloqotning quyidagi turlarga ajratadi.

1)MULOQOTNING KOMMUNIKATIV TOMONI:bu muloqotga kirishuvchilar o‘rtasidagi ma’lumot va axborotlar almashinuvi jarayoni .Bu jarayonda til muhim rol o‘ynaydi.

2)MULOQOTNING INTERAKTIV TOMONOI:muloqotga kirishuvchi tomonlarning bir-birlarining ijtimoiy xulq atvoriga ta’sir ko‘rsatish jarayoni.Bu jarayon nafaqat nutq(til)orqali balik har xil xatti-harakatlar orqali amalga oshiriladi.

3)MULOQOTNING PERTSEPTIV TOMONI:muloqotga kirishuvchi tomonlarning bir-birini idrok eta olish jarayoni.

Bulardan tashqari muloqot ramsiy yoki norasmiy tusda bo‘lishi mumkin.Rasmiy muloqodga odamlar jamiyatda bajaradigan rasmiy vazifalar ,ishlarda .Masalan b,rahbarning o‘z qo‘l ostida ishlayotgan xodimlari bilan muloqoti,prafessorning talaba bilan muloqot jarayonida ,o‘qituvchini o‘quvchi bilan muomilasi va hokazolar kiradi.

Norasmiy muloqot esa bu odamning shaxsiy munosabatiga tayangan holda amalga uning suhbatdoshining fikr o‘ylari ,niyat-maqsadlari va emotsion munosabatlari bilan belgilanadi.

Muloqotni nutqli verbal va nutqsiznoverbal ta’sirlari ham bor.

Verbal ta’sir-bu so‘z va nutqimiz orqali ko‘rsatadigan ta’sirimizdir-bunda asosiy vosita so‘z.

Noverbal ta’sir - bu suhbatdoshning fazada bir biriga nisbatan tutgan o‘rinlari, xilatlari, qiliqlari,mimika, qarashlar bir-birini bevosita himoya qilishi kiradi.

Hozir XXI asr texnalogiya rivojlangan davr hisoblanadi.Insonlar o‘rtasida muloqot deyarli kamayib ketmoqda. Biron bir axborot kerak bo‘lib qolganda o‘zimizdan kattalardan,ustozlardan ota-onalarimizdan so‘ramaymiz. Hatoki,kitob

varaqlab ma'lumot qidirmaymimz ham. O'zimizni qiynagimiz, izlanishi ni xohlamaymiz.

Shunchaki, telefondan foydalanishni Afzal ko'ramiz.Natijada insonlar o'rtasida oqibat tushunchasining yo'qolib ketishiga sabab bo'layotganimizni o'zimiz sezmayham qolamiz. Oilalarga nazar soladigan bo'lak ,ota-ona deyarli farzandlari bilan muloqotda bo'lishmayapti bu hozirgi kunda glabal muammolardan biri desak adashmagan bo'lamiz.Ularga vaqt ajratishni o'rniga internetda vaqtlarini o'tkazishni afzal deb bilishmoqda. Bundan siznigcha qanday salbiy holatlar yuzaga kelishi mumkin. Albatta, birinchi navbatda e'tiborsizlik, mehrsizlik, qadrsizlik tushuchalari shakllanadi. Keyin esa ba'zi bir qo'shtirnoq ichidagi ota-onalar farzandlari haqida nolishadi.Bolam boshini internetdan ko'tarmaydi. Man bilan gaplashmaydi, e'tobor bermaydi deb. Nega bu ahvolga kelib qolganini esa o'zlariga savol berib ham ko'rishmaydi.

**XULOSA** Aziz qadri baland ota-onalarimiz farzandga ko'zgu bo'ladigan birinchi odam bu sizlar bo'lasiz. Bejizga xaliqmizda "Qush uyasida ko'rganini qiladi" degan maqol ishlatilmagan. Farzandingizga koproq vaqt ajrating u bulan ko'proq muloqotda bo'lishingizni istar edim. Tug'ri hozir internetdan foydalanmaslikning umuman ilojisi yo'q, Lekin hamma narsani meyyorida bo'lishi zarar qilmaydi.

**FOYDALANGAN ADABIYOTLAR**

1. V.M.Karimova "Ijtimoiy psixologiya".
2. M.Maxsudova "Muloqot Psixologiyasi"
3. M.Ergasheva "Psixologiya metodlari"
4. Wikipediya.

